بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

## UTANGULIZI WA MTARJIMU

Kila sifa njema anastahiki ALLAH mola mlezi wa walimwengu, na swala na salamu ziwe juu ya Mtume wetu Muhhammad na juu ya watu wa nyumbani kwake na maswahaba zake na kila atakae wafuata hao kwa wema mpaka siku ya malipo.

Ama baada ya hayo:

Hii ni tarjama ya **BAADHI YA FATAWA ZA FUNGA** ambazo ni fatwa za mheshimiwa Sheikh Abdul Aziz bin Abdallah bin Muhammad A'lu Sheykh ambae ni mufti mkuu wa Saudi Arabia, pia yeye ni raisi wa jopo la wanazuoni wakubwa la Saudia na ni raisi wa kamati ya kudumu ya tafiti za kielimu na fatwa ya Saudia.

Asili ya fatwa hizi ni maswali aliyo ulizwa mheshimiwa Sheikh kisha yakawekwa kwenye maandishi na kukusanywa na kupangiliwa  pamoja na Sheikh Nassor bin Abdallah Alhudayyan ambae ni mtafiti wa kisheria katika uongozi mkuu wa tafiti za kielimu na fatwa nchini Saudi Arabia.

Kazi hiyo ilikuwa chini ya uangalizi wa mheshimiwa Sheikh Fahad bin Abdil Aziz Al-awad ambae ni mshauri wa mufti mkuu wa Saudia. Kazi hiyo ikachapishwa na uongozi mkuu wa tafiti za kielimu na fatwa, kitengo cha jarida la tafiti za kiislamu nchini Saudi Arabia, mwaka 1434 Hijriyah ambao ni sawa na mwaka 2013 Miladiyah.

Nimeonelea kuzifanyia tarjama fatwa hizi kwa lugha yetu ya Kiswahili ili faida iwafikie watu wengi zaidi hasa wasio fahamu vyema au wasiofahamu kabisa lugha ya kiarabu na wengine pia.

Na miongoni mwa yaliyo nipelekea kufanya hili ni kuwa:

1- Maswali kama haya huulizwa sana masheikh na wanafunzi hasa katika mwezi wa Ramadhani.
2- Mengi ya maswali haya hujirejea rejea kuulizwa karibu kila mwaka.
3- Kama inavyojulikana kuwa maandishi hudumu kwa muda mrefu sana,hivyo mtu anaweza kupata faida na kuyahifadhi mpaka muda mwengine.
4- Ni rahisi kumfidisha mtu mwengine, na ni katika mlango wa kuifanyia kazi kauli ya Mtume wetu-swala na salamu ziwe juu yake-:

**«من استطاع منكم أن ينفع أخاه فليفعل »**

«**Atakae weza miongoni mwenu kumnufaisha ndugu yake basi na afanye** ».[1]

[1] Ameipokea Muslimu (219)

## BAADHI YA TANBIHI MUHIMU:

1- Mas-ala ya funga kama inavyojulikana ni katika mambo ya fiqhi ambayo mara nyingi hayakosi ikhtilafu, hivyo mimi sijashughulika na ikhtilafu bali nimefanya tarjama kauli ya Sheikh tu -ALLAH amuhifadhi-.
2- Katika kitabu cha asili kumewekwa utangulizi ambao unaelezea umuhimu wa ibada ya funga, faida zake, nafasi yake katika uislamu na mengine mengi,lakini mimi nimeacha utangulizi huo kwa kuchelea kurefuka kitabu hichi kwasababu ya urefu wa utangulizi huo.
3- Nimeziwekea takhriji kwa ufupi sana hadithi takribani zote za kitabu hichi na athari na kuziegemeza katika maswadiri zake. Na kuhusu hadithi ambayo haipo katika swahihi mbili (Bukhari na Muslimu) basi nimetegemea katika usahihi wake na udhaifu wake hukumu za Sheikh Albaniy -ALLAH amrehemu-.
4- Nasaha kwangu na kwa msomaji: asitosheke na fatwa kama hizi tu bali inampasa muislamu kujifunza dini yake na hasa mambo yanayo muhusu binafsi katika ibada zake na miamala yake.

Mwisho ALLAH pekee tunamuomba aijalie amali hii iwe ni safi kwa ajili ya kutafuta uso wake mtukufu na atuzidishie elimu yenye manufaa na amali njema zenye kukubaliwa.

Pia tunamuomba ALLAH mtukufu amnufaishe kwa fatwa hizi kila atakae zisoma na amlipe mheshimiwa Sheikh malipo bora kabisa na amrefushie umri wake katika twaa na kuwanufaisha waislamu, AMIYN.

*Mtarjimu:*

Abuu Hanbal Abubakar Mzee Alkinaaniy Azzinjibaariy

Madina,Saudi Arabia

04 Shaabani 1446 Hijriyah sawa na 03/02/2025 Milaadiyah

+255 776 910 200.

# MIONGONI MWA FATAWA ZA FUNGA

# ZA MHESHIMIWA SHEIKH ABDUL AZIZ BIN ABDILLAH A'LU SHEYKH

## 1- UBAINIFU WA AINA YA KUONEKANA MWEZI MWANDAMO WA RAMADHANI

**SWALI: Kuonekana kwa mwezi mwandamo wa Ramadhani, je ni katika jambo la lazima iwe ni kuona kwa macho matupu? na vipi kuhusu kuangalia mwezi kwa kutumia TELESCOPE?[1] na vile vile kama utaangaliwa mwezi kwa kutumia hesabu za kifalaki, kwa mfano kwa kutumia hesabu za kifalaki inawezekana kupanga muda wa kuzaliwa mwezi, na kama munavofahamu kuwa ili iwezekane kuonekana mwezi mwandamo ni lazima uwe umri wake ni masaa saba, kwa hiyo lau mtu atadai kuwa ameuona mwezi kabla ya hapo je atakuwa ni muongo?**

**JAWABU:** Mtume wetu -swala na salamu ziwe juu yake- kwa hakika ametuekea wazi kabisa akasema**:**

**« Fungeni kwa kuonekana kwake na fungueni kwa kuonekana kwake,na ikiwa utafichwa kwenu basi kamilisheni idadi ya Shaabani siku thelathini ».[2]**

Kwahiyo akatuamrisha tufunge kwa kuonekana mwezi mwandamo na tufungue kwa kuonekana mwezi mwandamo, na akasema:

**« Mukiuona basi fungeni, na mukiuona basi fungueni, na ukifichwa kwenu basi ukadirieni »**.[3]

---

[1] Ni kifaa cha kutazamia vitu ambavyo viko mbali kwa kutegemeana na kusudi lake na ziko za aina mbali mbali.
[2] Imamu Bukhari (1909), na Imamu Muslim (1081).
[3] Imamu Bukhari (1900), na Imamu Muslim (1080).

Basi jicho tupu ndio asili, na kama pata tumiwa vifaa vya kusaidia kuangalia kwa macho basi hamna katazo.

Ama kuhusu jambo la hesabu za kifalaki katika sheria za kiislamu ni jambo lenye kukataliwa kwa makubaliano ya waislamu, kwa hiyo hizi hesabu za kifalaki hazizingatiwi katika kuthibitisha kuingia mwezi wa Ramadhani wala kutoka kwake, wala hazizingatiwi kuthibitisha kuingia mwezi wa Dhul-hijjah (mfungo tatu), kwani jambo hili linakwenda kinyume na sheria, na sisi tumeongozwa kwenye njia nyepesi nayo ni kuona kwa macho, fungeni mukiuona na fungueni mukiuona, ama hesabu za kifalaki basi kuna kujigonga na kujichanganya na kukhitalifiana na kuna ugumu, pia wengi hawazifahamu hesabu za kifalaki, tofauti na kuangalia kwa macho kwani jambo lake lipo wazi sana, kwa ajili hiyo bado miji yetu (Saudi Arabia) inaifanyia kazi sunnah hii, basi sifa njema zote ni za ALLAH kwa kuiwafiki sheria ya ALLAH na kuifuata sunnah za Mtume wake swala na salamu ziwe juu yake.

## 2- HUKUMU YA KUTEGEMEA HESABU ZA KIFALAKI KATIKA KUWEKA MUDA WA KUANZA MWEZI

**SWALI: Muulizaji kutoka Ufaransa anasema: "kwetu sisi Ufaransa inaweka wazi kamati inayohusika na kutangaza mwezi kwamba inategemea hesabu za kifalaki, na hili limeandikwa kwenye website (tovuti) yao, je tuwategemee wao?"**

**JAWABU**: Asili ni kuwa muislamu anafunga na watu wa mji wake, ikiwa watu wa mji wake ndio wako hivi nini afanye? Kwa hakika kuifuata Saudia katika kuthibitisha kuingia mwezi wa Ramadhani na kutoka kwake, na kuingia mwezi wa Dhul-hijjah (mfungo tatu) ni nchi ambayo inafanyia kazi sheria ya kuangalia mwezi kwa kuifuata kauli ya Mtume -swala na salamu ziwe juu yake-**: « Fungeni kwa kuonekana kwake na fungueni kwa kuonekana kwake »[1],** lakini yule atakae kuwa yupo kwenye mji fulani, akakhofia kugawika watu wake basi huyu ameshindwa na kuzidiwa juu ya jambo lake hili.

[1] Imamu Bukhari (1909), na Imamu Muslim (1081)

## 3- HUKUMU YA KUFUNGA RAMADHANI KWA MWANDAMO WA MJI MWENGINE

**SWALI: Muulizaji kutoka Afrika anasema katika swali lake: "Tunao kwetu baadhi ya vijana hawafungi pamoja na watu wa nchi yao, bali wanafuata Saudi Arabia kwa madai kwamba kuwa nchi yetu haifuati sheria za kiislamu?"**

**JAWABU**: Ikiwa hakuna madhara yoyote au kuvunja umoja basi ni vizuri, lakini panaogopewa kwa mtu kama atapwekeka na kufunga, na akatangaza kuwa itakuwa ni sababu ya mtafaruko, kama haja khofia hivyo basi hapana shaka kuwa funga yake pamoja na watu wengine ni bora, lakini inatakikana apupie kusije kutokea kukatana na kuzozana.

## 4- HUKUMU YA KUFUNGA MWEZI WA RAMADHANI KWA MWENYE KUACHA SWALA

**SWALI: Ni ipi hukumu ya kufunga mwezi wa Ramadhani kwa mwenye kuacha swala?.**

**JAWABU:** Swala ni nguzo ya muhimu zaidi katika nguzo za uislamu baada ya tawhidi, basi yule asiye swali nachelea kuwa haitakubaliwa funga yake, kwa sababu lipo kundi la wanachuoni wanaonelea kuwa kuacha swala ni ukafiri, basi sidhani mimi kuwa funga ya asie swali inasihi.

## 5- HUKUMU YA KUILETA NIA YA FUNGA KWA KILA SIKU ZA MWEZI WA RAMADHANI

**SWALI: Je inanilazimu nia ya funga kwa ajili ya kila siku katika mwezi wa Ramadhani au inatosha nia moja tu ya mwanzo wa mwezi?**

**JAWABU:** Nia ya muislamu ya mwanzo wa mwezi wa Ramadhani ni nia ya mwezi mzima, muda wa kuwa halijamtokezea yeye lile linalo pelekea kufungua kama safari au maradhi au mfano wa hayo, lakini asili ni kuwa nia ya muislamu mwanzo wa mwezi ndio nia ya mwezi wote, kwa ajili hii yeye ni mwenye kuleta

moyoni mwake kila usiku, pia ni mwenye kujiandaa kwa kula daku lake na kujiandaa na funga yake, wala hakuna shaka juu ya hilo.

## 6- KUBAINISHA UWAJIBU WA KULALA NA NIA YA FUNGA YA WAJIBU KILA SIKU

**SWALI: Anasema muulizaji: "Nikinuwia siku ya Jumatatu kwa mfano kuwa nitafunga Alkhamisi na Ijumaa funga ya kulipa, je inanilazimu kunuwia kila usiku, na ikiwa nitasahau itazingatiwa funga yangu imefaa?"**

**JAWABU:** Wanasema wanachuoni wa fiq-hi: -ALLAH awarehemu:- Inawajibika kulala na nia kila siku ya funga ya wajibu, kwahivyo kila funga ya wajibu hio ni kama funga ya Ramadhani, au ni kama funga ya kulipa Ramadhani au funga ya nadhiri inalazimika ulale na nia kila usiku, basi utanuwia usiku kuwa wewe ni mwenye kufunga na utakapo nuwia siku ya Juamatatu kuwa utafunga Alkhamisi na Ijumaa funga ya kulipa wala lisitokee lenye kupelekea kuondoa uwajibu wa ile nia na kuwa wewe utaendelea na ile nia wala usiikate ile nia hapo natarajia kuwa hakuna tatizo katika hilo, ni sahihi kuwa inawajibika kulala na nia kila usiku wa funga ya wajibu, lakini nia mahala pake ni moyoni, basi mtu akinuia kabla ya usiku na nia ikaendelea kubakia wala asiiyondowe nia kwa kuikata nataraji kuwa hamna tatizo, kwa kuwa ni katika maamuzi ya nafsi yake kuwa atafunga kesho, wala hakijatokea cha kuondoa maamuzi hayo, na kwakuwa ile nia yake iliotangulia ni yenye kuungana na usiku inamfanya yeye kana kwamba ameinuia usiku wala hakuna katazo juu ya hilo.

## 7- KUBAINISHA YANAYO WAJIBIKA KWA HAKI YA ASIYEWEZA KUFUNGA KWA UKUBWA WA UMRI WAKE

**SWALI: Mtu ambae ni mkubwa wa umri na amepoteza akili aliyesibiwa na kiharusi[1] na amekosa fahamu je analazimika kufunga au hapana?**

[1] Ni maradhi yanayo sababishwa na mishipa ya damu kwenye ubongo kuziba kwa muda mfupi.

**JAWABU:** Aliyekosa akili kwasababu ya ukubwa wa umri wake wala hafahamu chochote kwakuwa hawezi hivo basi mtu huyu hatofunga, wala hatolishiwa na wala hatofungiwa.

## 8- HUKUMU YA KUFUNGA MWANAMKE MWENYE HEDHI ATAKAPO TOHARIKA KABLA YA ALFAJIRI NA AKACHELEWESHA KUKOGA

**SWALI: Mwanamke ametoharika kabla ya alfajiri na hakukoga ispokuwa baada ya kuchomoza jua, je ajizuie kula au nini kina muwajibikia?**

**JAWABU:** Itakapo katika damu yake kabla ya kuchomoza alfajiri itamlazimu kujizuia na kufunga hata kama atachelewa kukoga, lakini haifai kwake kusubiri mpaka jua lichomoze, bali akoge hapo hapo baada ya kukatika damu yake ili aswali swala ya alfajiri ndani ya wakati wake, wala haifai kwake kuchelewesha kukoga mpaka lichomoze jua.

## 9- KUBAINISHA MAANA YA ALFAJIRI YA KWELI NA ALFAJIRI YA UONGO

**SWALI: Anasema muulizaji: "Je kuna nyuzi mbili, ya alfajiri ya kweli na ya alfajiri ya uongo, na ni zipi alama zake?"**

**JAWABU:** Wamesema [wanachuoni]: Alfajiri ya kweli inakuwa inanyooka kwa urefu kutoka Mashariki kwenda Magharibi, na kwa sababu ya wembamba wake imeitwa kuwa ni mkia wa mbwa mwitu. Na inakuwa alfajiri ya kweli baada yake nayo huwa imelala sawa sawa kutoka Kusini kwenda Kaskazini, nuru yake hun'gara na kuzidi kuangaza tofauti na alfajiri ya uongo kwani huwa imesimama na juu yake kuna giza, haikai sana ispokuwa hutoweka [hio nuru].

## 10- HUKUMU YA ASIYE SWALI ISPOKUWA RAMADHANI TU:

**SWALI: Kuna mwanamke haswali ispokuwa Ramadhani tu na baadhi ya siku, lakini anatoa swadaka na anawasaidia wanaohitaji kusaidiwa, je mwenye kuacha baadhi ya faradhi ni kafiri na ametoka kwenye mila ya uislamu, na je amali za huyu mwanamke zinamfutia madhambi yake, na je tule chakula chake?**

**JAWABU:** Kuswali kwake Ramadhani na kuacha swala nje ya Ramadhani kuna fahamisha juu ya udhaifu wa imani moyoni mwake, kwa hiyo kuwa yanapita miezi kadhaa haswali na akatosheka na kuswali Ramadhani tu ni dalili ya ujinga wake na uchache wa imani yake na uchache wa khofu yake kumukhofu ALLAH. Jambo la wajibu kwake ni kuswali miezi yote ya mwaka Ramadhani na nje ya Ramadhani, na kuacha kwake swala nje ya Ramadhani hili ni jambo la khatari sana, kwani wapo katika wanachuoni wenye kusema: Mwenye kuacha swala moja tu kwa makusudi mpaka ukatoka wakati wake anakuwa ni kafiri kwa hilo, basi pana khofiwa juu yake -ALLAH atulinde- kupotea, kwa hiyo jambo la wajibu kwake atubie kwa ALLAH na adumishe swala zote na hizo swadaka zake na wema wake pamoja na kupoteza swala hazimfai kitu wala hazimpi faida yoyote.

## 11- HUKUMU YA FUNGA YA MWANAMKE ATAKAPO TOHARIKA KISHA DAMU IKARUDI BAADA YA SIKU MBILI

**SWALI: Atakapo toharika mwenye hedhi kisha akafunga Ramadhani na baada ya siku mbili ikamrejea damu, je huwa amefungua na je inamlazimu kulipa siku alizozifunga?**

**JAWABU:** Ikiwa ni damu ya hedhi iliyozoeleka amabayo mwanamke anaijua basi na akae mpaka zimpitie siku kumi na tano pamoja na siku zilopita na zitakazo kuja mbele, kwa maana ikiwa katika Shaabani siku saba, hapa tunasema: kaa siku nane kisha funga, ikiwa ni damu ambayo haifanani na damu ya hedhi si kwenye rangi wala harufu wala tabia, basi hii ni damu ya ugonjwa wala haizingatiwi. Ama kuhusu zile siku alizo funga siku za utohara wake basi ni sahihi.

## 12- KUBAINISHA YANAYO MLAZIMU MSIMAMIZI WA MAITI AKIFA HUYO MAITI HALI YA KUWA ANA FUNGA ANA DAIWA

**SWALI: Kuna mtu amefiliwa na mwanawe na alikuwa huyo mtoto hafungi Ramadhani kwa dharura ya kisheria, na kabla ya kufa huyo mtoto baba yake alimtolea kafara, swali ni je inafaa afungiwe?**

**JAWABU:** Asimfungie Ramadhani, na sababu ikiwa kuto kuweza kufunga kwa kuwa maradhi yake ni maradhi ya khatari wala hayatarajiwi kupoa basi huyu atalishiwa kwa kila siku maskini, kwa mwezi mzima ni kilo gram 45 za mchele, hii ni ikiwa hafungi kwa ajili ya maradhi yasotarajiwa kupoa, na ikiwa amepoteza akili basi hatofungiwa wala hatolishiwa.

## 13- KUBAINISHA SHARTI ZA SAFARI YENYE KUHALALISHA KUFUNGUA

**SWALI: Atakapo safiri muislamu kwa jili ya matembezi au kwa sababu nyengine, je ni haki yeye kufungua? na ni zipi sharti za safari yenye kuhalalisha kufungua? ALLAH awalipe kheri.**

**JAWABU:** ALLAH aliyetukuka na mtukufu anasema**: ⟦ Na atakae kuwa miongoni mwenu ni mgonjwa au yupo safarini basi idadi yake aitimize masiku mengine ⟧**[1], kwa hiyo msafiri aliyesafiri masafa kama masafa ya kupunguza swala basi pana ruhusiwa kwake kufungua itakapo kuwa hio safari ni safari ya halali, na sio safari ya maasi, basi ni halali kwake kufungua, kwani ALLAH anasema**: ⟦ Basi atakae hudhuria miongoni mwenu mwezi wa funga basi na aufunge, na atakae kuwa miongoni mwenu ni mgonjwa au yupo safarini basi idadi yake aitimize masiku mengine ⟧**[2]**.**

[1] Suratul Baqarah aya ya (185).
[2] Suratul Baqarah aya ya(185).

## 14- HUKUMU YA KUKAMILISHA FUNGA YA ALIYEFUNGUA SIKU MOJA KWA DAHARURA KISHA IKAONDOKA ILE DHARURA KATIKATI YA MCHANA

**SWALI: Atakae fungua mchana wa Ramadhani kwa dharura, kama vile safari, ugonjwa na mfano wake kisha ikaondoka dharura yake, je aendelea na kufungua kwake au ajizuie, na kwa nini?**

**JAWABU:** Ni wajibu kwake ajizuie baki ya siku yake kwasababu yeye ni katika walio ihudhuria funga na atailipa siku hio kwakuwa hajaikamilisha funga ya siku hio, na huyu yeye anaingia kwenye kauli ya ALLAH mtukufu**: ⟦ Basi atakae hudhuria miongoni mwenu mwezi wa funga basi na aufunge ⟧[1].**

## 15- KUBAINISHA YALE YANAYO MLAZIMU ALIEFUNGUA MCHANA WA RAMADHANI KWASABABU YA UGONJWA SUGU

**SWALI: Muulizaji…anasema kwenye swali lake:**

**Mimi Ramadhani iliyopita sikufunga ispokuwa siku moja tu, hiyo ni kwa sababu nilipatwa na maradhi, na nikifunga siwezi hata kufanya pirka (harakati) yoyote, siwezi hata kusimama kwenye swala, kwa hiyo muna ninasihi nini? na ALLAH awalipe kheri… ifahamike kuwa hii ndio Ramadhani ya mwanzo kunitokea jambo hili.**

**JAWABU:** Maradhi haya hayaepukani na kuwa: aidha yamekatiwa tamaa kupoa katika yale maradhi ambayo madaktari wanao husika na hilo wanasema: kwamba haya ni katika maradhi ambayo dhana inapata nguvu kuwa hayapoi, kwa hiyo maradhi ambayo hayatarajiwi kupoa ni dharura ya kuacha kufunga,na inakulazimu kulisha kwa kila siku moja maskini nusu pishi nayo inalingana na kilo moja na nusu takribani, hili linasimama nafasi ya funga, kwa kuwa maradhi yako hayatarajiwi kupoa, au yanaweza kuwa ni maradhi ambayo hayaja katiwa tamaa kupoa kwake na yanapoa kwa tawfiqi ya ALLAH, basi wakati wowote ule ALLAH atakapo kuponesha basi uzifunge hizi siku ishirini na tisa, wala huwajibiki kulisha kwa hali hii, kwa kauli ya ALLAH: ⟦ **Basi atakae hudhuria miongoni mwenu**

[1] Suratul Baqarah aya ya (185).

**mwezi wa funga basi na aufunge, na atakae kuwa miongoni mwenu ni mgonjwa au yupo safarini basi idadi yake aitimize masiku mengine ⟧[1].**

## 16- KUBAINISHA BAADHI YA ADABU ZA FUNGA ZINAZO PENDEZESHWA KATIKA SHERIA

**SWALI: Muheshimiwa Sheikh, tunaomba kubainishiwa baadhi ya adabu za funga zinazo pendekezwa na sheria ili tufaidike nazo, na ALLAH awalipe kheri.**

**JAWABU:** Miongoni mwa adabu za funga zinazo pendezeshwa:

Ni kucheleweshа kula daku, kiasi kwamba amalize kula daku karibu na adhana ya pili na kuharakisha kufungua.

Na katika sunnah pia ni kukithirisha kumtaja ALLAH, kumdhukuru, kumsabihi, kumhimidi, kumkabbiri, kusoma Qur'ani na kufanya kheri, na kheri kubwa yao ni kuswali swala ya tarawehe na kuidumisha.

## 17- KUBAINISHA DUA YA SUNNAH WAKATI WA KUFTARI ALIYE FUNGA

**SWALI: Ni ipi dua ya sunnah wakati wa kuftari? na ALLAH awalipe kheri.**

**JAWABU:** Panapokelewa kutoka kwa Mtume -swala na salamu ziwe juu yake- kwamba amesema: **« Dhahaba dhwama'u wabtallatil uruuqu,wathabatal ajru insha ALLAH »**[2]

**« Imeondoka kiu, na mishipa imerowana, na yamethibiti malipo ALLAH akipenda »**.

Na pia pamepokelewa:

**« Allaahummaa laka swumtu, waalaa rizqika aftwartu »**[3]

---

[1] Suratul Baqarah aya ya (185).
[2] Ameipokea Abuu Daudi (2357), na ameifanya kuwa hasani Sheikh Al-Albaniy.
[3] Ameipokea Abuu Daudi (2357), na ameidhoofisha Sheikh Al-Albaniy.

**« Ewe ALLAH kwa ajili yako nimefunga na kwa rizki yako nime fungua »**.

Na kwa hali yoyote ile, wakati wa kuftari inakuwa ni sehemu ya kujibiwa dua, basi muislamu apupie dua zenye manufaa ambazo zimekusanya maana kubwa pamoja na kumtarajia ALLAH na kutafuta malipo yaliyo kwake.

## 18- KUBAINISHA KITU BORA ZAIDI AMBACHO MTU ANA FUNGULIA WAKATI WA KUFTARI

**SWALI: Ni ipi dua inayo pendezeshwa wakati wa kufungua? na afungulie kwa kitu kipi?**

**JAWABU:** Dua inayo pendezeshwa: **« Dhahaba dhwama'u, wabtallatil uruuqu, wathabatal ajru, insha ALLAH »**[1] **…**na afungulie mfungaji tende mbichi (rutwabu), au tende mbivu akikosa basi afungulie maji, kama alivyotoa habari hivo Mtume -swala na salamu ziwe juu yake-.

## 19- KUBAINISHA CHAKULA ALICHOKUWA AKILIA DAKU MTUME SWALA NA SALAMU ZIWE JUU YAKE

**SWALI: Kwa chakula gani alikuwa akila daku Mtume -swala na salamu ziwe juu yake- na muda gani alikuwa akila daku?**

**JAWABU:** Ilikuwa daku yake Mtume ni ya kuchelewa muda wake, ilikuwa baina ya kumaliza kwake kula daku na kukimiwa swala ni kiasi cha kusoma aya khamsini, pia alikuwa Mtume -swala na salamu ziwe juu yake- akisema: **« Bora ya daku la muislamu ni tende »**[2]**.**

---

[1] Ameipokea Abuu Daudi (2357), na ameifanya kuwa hasani Sheikh Al-Albaniy.

[2] Ameipokea An-nasaiy (2345), na ameisahihisha Sheikh Al-Albaniy.

## 20- MAELEKEZO KWA MWANAMKE WA KIISLAMU KWA KUJISHUGHULISHA MWEZI WA RAMADHANI KWA KUMTII ALLAH

**SWALI: Huyu muulizaji wa kike anasema kwenye swali lake: "Anapitisha mwanamke wa kiislamu muda mwingi wa wakati akiwa jikoni, akiwa ameshughulishwa na kuandaa aina tofauti za vyakula, kwa hiyo huwa inampita yeye kutumia kwa kupata faida muda wa Ramadhani, je kuna maelekezo yoyote ya kumpa mwanamke wa kiislamu?"**

**JAWABU:** Mwezi wa Ramadhani ni mwezi wa baraka na ni msimu wa mtukufu sana, ALLAH ameutukuza kwa kuutaja katika kitabu chake, amesema ALLAH mtukufu: ⟦ **Ni mwezi wa Ramadhani ambao imeteremshwa ndani yake Qur'ani ikiwa ni uongofu kwa watu na ubainifu katika uongofu na kipambanuzi** ⟧[1], na anasema Mtume -swala na salamu ziwe juu yake- katika hadithi iloyo simuliwa na Bukhari na Muslim: « **Itakapo ingia Ramadhani hufunguliwa milango ya mbingu na hufungwa milango ya Jahannam na hufungwa mashetwani kwa minyororo** »[2], na hili ni tamko la Bukhari, na tamko la Muslim ni: « **Hufunguliwa milango ya rahma** », na amezidisha Tirmidhiy [kwenye riwaya yake]: « **Na anaita muitaji: ewe mwenye kutafuta kheri iendee na ewe mwenye kutafuta shari punguza, na ALLAH huwaacha huru watu na moto na hilo ni kila usiku** »[3].

Na imekuja kwenye sahihi mbili kuwa Mtume -swala na salamu ziwe juu yake- amesema: «**Atakae funga Ramadhani kwai mani na kutarajia malipo basi atasamehewa yaliyo tangulia katika madhambi yake,na atakae simama usiku wa laylatul Qadri kwai mani na kutarajia malipo basi atasamehewa yaliyo tangulia katika madhambi yake**»[4], na imekuja kwenye riwaya nyengine: « **Na atakae simama Ramadhani kwai mani na kutarajia malipo basi atasamehewa yaliyo tangulia katika madhambi yake** »[5], wameitoa hadithi hii kwenye sahihi zao mbili zote kutoka kwa Abuu Hurarah -Radhi za ALLAH ziwe juu yake-.

Na dalili zilokuja kuzungumzia ubora wa mwezi wa Ramadhani na kwamba Ramadhani ni muda uliokuwa bora huongezwa ndani yake ujira na hufutwa ndani

---

[1] Suratul Baqarah aya ya (185).

[2]Ameipokea Bukhariy katika sahihi yake kitabu cha funga,hadithi nambari(1899 ),na Muslim katika sahihi katika sahihi yake,kitabu cha funga(1079).

[3] Ameipokea Tirmidhiy,hadithi nambari( 682 ),na An-Nasaiy hadithi nambari(2108)na ameisahihisha Sheikh Al-Albaniy.

[4]Ameipokea Bukhariy,hadithi nambari(2014) na Muslim hadithi nambari(760).

[5] Ameipokea Bukhariy,hadithi nambari(37) na Muslim hadithi nambari(759).

yake madhambi dalili hizo ni nyingi sana, na makusudio ni kuwa ni muhimu sana kwa muislamu mwanamme na mwanamke kufaidika na mwezi huu sana na kwamba usipotee muda wao uliokuwa bora kwenye mambo yasiyo wafaa kama kushughulika na maneno ya porojo au kushughulika na vitu ambavyo sio bora na inawezekana kuvicheleweshа au hata kuachana navyo pia.

Ama kuhusu jambo la mwanamke kushughulika jikoni ikiwa ana shughulika kuandaa chakula anacho kihitaji yeye au wanacho kihitaji watu wa nyumbani basi hili ni jambo zuri, na yeye atalipwa kwa kufanya hivo kama atakuwa ametarajia malipo kwa ALLAH, lakini pamoja na hayo anaweza kumuabudu ALLAH pamoja na kupika kwake kwa kufanya dhikri, kuomba dua na hata kusoma Qur'ani mana haya yote haya kinzani na kupika.

Lakini hapa kuna tanbihi kwa baadhi ya dada zetu waislamu ALLAH awaongoze wale ambao wana ushughulisha muda wao, unapotea kwao mchana mzima kwa kuandaa vyakula vya ziada na kubadilisha aina tofauti za vyakula jambo ambalo lina wachukulia muda mwingi, hali ya kuwa wala hana haja ya vyakula hivyo bali inawezekana akatosheka na vichache tu katika vyakula hivyo, basi ALLAH… ALLAH… kupupia kupata faida na mwezi huu.

Tuna muomba ALLAH atujaalie sisi na wazazi wetu na waislamu wengine ndani ya mwezi wa Ramadhani tuwe ni miongoni nwa walio kubaliwa na tuwe ni miongoni mwa wale walioachwa huru na moto ndani ya Ramadhani kwani hakika yeye ALLAH ni mwema sana na ni mkarimu ni mpole na mwenye huruma.

## 21- HUKUMU YA KUKESHA USIKU WA RAMADHANI MPAKA KUCHOMOZA ALFAJIRI

**SWALI: Katika siku za likizo ndani ya mwezi wa Ramadhani wanaonekana baadhi ya watu -ALLAH awaongoze- kuwa wanakesha mpaka alfajiri, kisha wanalala na hawaamki mpaka adhana ya Maghribi, ni ipi hukumu ya kitendo hichi, natarajia kurefushwa jawabu la swali hili na kubainisha makosa yake.**

**JAWABU:** Kukesha usiku wa Ramadhani ima kutakuwa ni kwa ajili ya twaa na ibada au kutakuwa ni kukesha kwa ajili ya mambo ya halali [mubaaha] au kunakuwa kwa ajili ya mambo ya haramu, ikiwa kukesha ni kwa ajili ya twaa basi ni jambo zuri na linapendezeshwa, kwa kuwa kuihuisha masiku ya Ramadhani kwa dhikri, dua, kusoma Qur'ani, swala na mengine katika ibada ni jambo

linapendezeshwa hasa hasa misiku ya siku kumi za mwisho za mwezi wa Ramadhani, imekuja katika hadithi ya Aisha -Radhi za ALLAH ziwe juu yake- amesema: « **Alikuwa Mtume -swala na salamu ziwe juu yake- ana changanya siku ishirini za mwanzo za mwezi wa Ramadhani kwa kuswali na kulala, na zikifika siku kumi za mwisho ana pania na kukaza seruni yake »[1].**

Ama ikiwa kukesha ni kwa ajili ya mambo ya halali basi ni jambo linachukizwa kwani Mtume -swala na salamu ziwe juu yake- alikuwa akichukia kulala kabla ya swala ya Ishaa na akichukia mazungumzo baada yake(swala ya Isha).

Ama ikiwa kukesha ni kwa ajili ya mambo ya haramu basi ikiwa ni mambo ya haramu ya kuangalia, kusikiliza, kutenda na mfano wake, basi hili bila shaka yoyote ni jambo la haramu.

Na kukesha kwa aina zake zote ikiwa kutapelekea kulikosa jambo la wajibu kama yule anaekesha usiku na kulala mchana na zinampita yeye swala basi hili ni jambo haramu, bali pana ogopewa kwa mwenye kufanya jambo hili na akalizoea kuwa atakuwa ni katika wale wenye kuacha swala kwa kuzembea, na Mtume -swala na salamu ziwe juu yake- amesema: « **Ahadi iliopo baina yetu sisi [waislamu] na baina yao wao [makafiri] ni swala atakae iacha swala basi kwa hakika ameshakufuru** »[2] na nyengine katika dalili zinazo onesha ukubwa wa jambo la swala na kuonesha ukhatari wa kuaicha swala kwa dini ya muislamu.

Na wajibu wetu sote ni kufanya pupa na kutilia umuhimu nafsi zetu na kuwatilia umuhimu wale walio chini ya mikono yetu [uangalizi wetu].

Namuomba ALLAH atuwafikishe sote kwenye yale anayo yapenda na kuyaridhia.

## 22- HUKUMU YA MWANAMKE KUTUMIA WANJA NA VIFAA VYENGINE VYA MAPAMBO MCHANA WA RAMADHANI:

**SWALI: Ni ipi hukumu ya mwanamke kujitia wanja na vifaa vyengine vya kujipamba mchana wa Ramadhani?**

**JAWABU:**Hakuna katazo juu ya jambo hilo.

---

[1] Ameipokea Imamu Ahmad katika musnadi wake,hadithi nambari(25136).Amesema Sheikh Shuaybu Al-urnauwtwiy:Isnadi yake ni dhaifu mwisho wa maneno yake..lakini hadithi zinazo zungumzia jambo la Mtume(Swala na salamu ziwe juu yake)kupupia ibada katika siku kumi za mwisho za Ramadhani zipo nyingi katika sahihi mbili na katika sunani na hata katika musnad nazo ni hadithi maarufu.Na ALLAH ni mjuzi zaidi.

[2] Ameipokea Imamu Ahmad katika musnadi,hadithi nambari(22937),Tirmidhiy katika jaamiy yake,hadithi nambari(2621),An-nasaaiy katika sunani yake,hadithi nambari(463)na Ibnu Maajah katika sunani yake,hadithi nambari(1079)na ameisahihisha Sheikhn Al-Albaniy katika sahihul Mishkaat nambari(574).

## 23- HUKUMU YA KUPIGA MSWAKI MCHANA WA RAMADHANI

**SWALI: Ni ipi hukumu ya kupiga mswaki Ramadhani?**

**JAWABU:** Kupiga mswaki ni jambo lenye kufaa Ramadhani yote mchana wake na usiku wake, kabla kupinduka jua na baada ya kupinduka jua, hayo ni kwa sababu ya hadithi ya Ibnu Rabiia: « **Numemuona Mtume wa ALLAH -swala na salamu ziwe juu yake- mara nisizoweza kuzihesabu wala kuzidhibiti akipiga mswaki hali yakuwa amefunga** »[1].

## 24- HUKUMU YA MTU ALIYEFUNGUA KWA MAKUSUDI MCHANA WA RAMADHANI KISHA AKAMUINGILIA MKEWE

**SWALI: Kuna mtu alitaka kumuingilia mkewe katika mchana wa Ramadhani, kwa hiyo akalazimika kufungua kwa makusudi, kisha akamuingilia mkewe hali ya kuwa mwanamke hajaridhia na jambo lile, ni jambo gani linawalazimu wawili hao? na ALLAH awalipe kheri.**

**JAWABU:** Mtu huyo amefanya madhambi pande mbili:

**Upande wa kwanza**: amefanya dhambi kwa kufungua kwa makusudi mchana wa Ramadhani, kwani kukusudia kufungua mchana wa Ramadhani ni dhambi kubwa mno na ni dhambi kubwa katika madhambi makubwa, mpaka kufikia kusimuliwa hadithi: « **Yoyote atakae fungua siku moja tu ya Ramadhani bila ya dharura haita mfaa yeye funga ya mwaka mzima** »[2].

**Upande wa pili**: amevunja utukufu wa siku ile kwa kufanya jimai, na kufanya jimai mchana wa Ramadhani ni kumuasi ALLAH jalla wa'ala, kwa hiyo ina muwajibikia atubie kwa ALLAH kutokana na kufungua kwake kwa makusudi na pia atubie kwa ALLAH kwa kufanya kwake jimai mchana wa Ramadhani, na ni wajibu kwake atoe kafara kubwa: aache huru mtumwa, kama hajampata au ameshindwa kumiliki thamani yake basi na afunge kwa ajili ya ALLAH miezi miwili iliyotimia mfululizo, hii ni kwa kila siku moja ambayo amefanya jimai

---

[1] Ameipokea Imamu Ahmad katika musnad,hadithi nambari(15678)na Abuu Daud katika sunani,hadithi nambari(2364)na ameidhoofisha Sheikh Albaniy katika (Al-irwaa)(68),(Dhaifu sunani Tirmidhiy) (116/728),lakini zinatosha katika hilo hadithi zinazo elezea ujumla wa kupiga mswaki wala hakuna dalili sahihi na ya wazi juu ya kukataza jambo hili.Na ALLAH anajua zaidi.

[2] Ameipokea Imamu Ahmad(9014),Tirmidhiy(723)na Ibnu Maajah(1672)na ameidhoofisha Albaniy katika (Dhaifu Ibnu Maajah)(1672).

ndani yake mchana wa Ramadhani, wala asielekee kulisha maskini ispokuwa atakapo shindwa kwasababu ya ugonjwa au utu uzima, muda wa kuwa anaweza kufunga basi ALLAH hampi udhuru, bali anawajibika afunge miezi miwili mfululizo kwa ajili ya hio siku moja pamoja na kutubu kwa ALLAH na kuilipa ile siku na asije kurejea tena kwenye kosa kama hilo huko mbeleni.

Na akiwa mkewe ametenzwa nguvu [amelazimishwa] na amejizuia lakini mwanamme amemshinda basi natarajia kuwa inatosha kwake yeye huyo mwanamke kuilipa tu funga ya siku ile.

## 25- HUKUMU YA KUTUMIA PUMZI YA PUMU NA KIFAA CHA KUTIZAMIA NDANI YA MWILI MCHANA WA RAMADHANI

**SWALI: Ni ipi hukumu ya kutumia pumzi ya kuondoa pumu na kifaa ambacho kinaingizwa ndani ya mwili wa binaadamu katika mchana wa Ramadhani? na ALLAH awalipe kheri.**

**JAWABU:** Kuhusu pumzi ya pumu haifunguzi ama kifaa cha kuangalia ndani ya mwili basi kinafunguza kwasababu huingia ndani ya mwili pamoja na kile kifaa mada ya kimiminika ndani ya tumbo la binadamu, kwa hiyo kinafunguza.

## 26- HUKUMU YA FUNGA ALIZOZIFUNGA MWANAMKE MWENYE HEDHI HALI YA KUWA NI MJINGA (HAJUI UHARAMU WA KUFUNGA KWA MWENYE HEDHI)

**SWALI: Huyu mwanamke anauliza kwa kusema: “Ilianza kushuka damu ya hedhi kwake mwezi wa Ramadhani na wala hakufungua, kwa hiyo ni ipi hukumu ya funga zake hizo?”**

**JAWABU:** Mwanamke ikishuka kwake damu ya hedhi inamlazimu kuacha kufunga na kuswali, bali inaharamishwa kwake swala na funga kwa makubaliano ya waislamu, na inalifahamisha hilo kauli ya Mtume -swala na salamu ziwe juu yake-: katika hadithi ya Abuu Said Alkhuduriy -Radhi za ALLAH ziwe juu yake- katika swala ya iddi pale Mtume alipo wakhutubia watu na kusema:

**«Enyi kongamano la wanawake toweni swadaka kwani mimi nimekuoneni nyinyi wengi ni kuni za motoni»** wakasema: na ni kwa nini ewe Mtume wa ALLAH? akasema: **« Munakithirisha kulaani, na munapinga wema munaofanyiwa, sijapata kuona mpungufu wa akili na dini mwenye kuondoa akili ya mwanamme jasiri kuliko mmoja wenu »,** wakasema: ni upungufu wa dini yetu na akili zetu ewe mjumbe wa ALLAH?, akasema: **« Hivi si ushahidi wa mwanamke ni nusu ya ushahidi wa mwanamme »** wakasema: ndio, akasema: **« Hivi si akipata hedhi hafungi wala haswali?»** wakasema: ndio, akasema: **« Basi huo ni katika upungufu wa dini yake »**[1]**.**

Na imekuja katika sahihi mbili hadithi ya Aisha mama wa waislamu -Radhi za ALLAH ziwe juu yake- kwamba Fatma binti Jahshi alikuja kwa Mtume -swala na salamu ziwe juu yake- akasema [Fatma]: Ewe Mtume wa ALLAH hakika mimi ni mwanamke ambae napata hedhi wala sitohariki, hivi niache swala? akasema( [Mtume]: « **Hapana, hakika huo ni mshipa tu sio hedhi, itakapo kuja hedhi yako wacha swala na ikiondoka basi koga na uoshe hio damu kisha uswali** »[2]**.**

Na mwanamke mwenye hedhi akitoharika inamuwajibikia kulipa funga ikiwa ni funga ya Ramadhani, wala sio sheria kwake kulipa swala na dalili ya hayo ni hadithi ya Muadhah amesema: Nilimuuliza Aisha nikasema: Kwanini mbona mwanamke mwenye hedhi analipa funga wala halipi swala? Akasema [Aisha]: wewe ni mharuuriyyah?[3] Akasema [Muadhah]: sio mharuuriyah lakini nauliza, akasema [Aisha]: **« Ilikuwa ikitupata hio(hedhi)na tulikuwa tuna amrishwa kulipa funga wala hatuamrishwi kulipa swala »**[4]**.**

Kwahiyo kwa kujengea haya yaliyo tangulia hakika muulizaji amekosea kwa kufunga Ramadhani ilihali ana hedhi, basi ni juu yake atubie kwa ALLAH kwa kitendo chake hicho, pia ni wajibu kwake kuzilipa zile siku kwani funga yake hio iliyotangalia haizingatiwi kisheria.

Na inapendeza hapa kuwazindusha dada zetu wakiislamu kwamba ALLAH amefungamanisha na hedhi ya mwanamke hukumu nyingi inampasa mwanamke ajifunze hukumu hizo na azifahamu, miongoni mwa hukumu hizo: ni kuwa hedhi ni alama ya kubaleghe mwanamke, pia inaharamishwa kuingiliwa mwanamke katika hedhi, pia inaharamishwa kwake kuswali na kufunga, pia anakatazwa

---

[1] Ameipokea Bukhari (304) na Muslim (79)

[2] Ameipokea Bukhari (228) na Muslim (333).

[3] Haruuriyah ni nisba ya sehemu inayoitwa haruuraa walipo jitenga makhawariji baada ya kutoka katika twaa ya Aliy bin Abi twalib, kwa hiyo hunasibishwa na haruraa mwenye madhehebu hayo ya khawariji na walikuwa wakiwajibisha kulipa swala kwa mwanamke mwenye hedhi. Angalia (Alminhaji sharhu swahihi Muslim bin Hajaj) na (Fat-hul baariy).

[4] Ameipokea Bukhari (321) na Muslim (335)

kuingia msikitini na kufanya twawafu [kuzunguka Alka'aba], pia hedhi inazuia kusihi kwa tohara maadamu haijakatika, pia inalazimu kukoga baada ya kukatika hedhi.

Kwahiyo yampasa mwanamke wa kiislamu kuzijua hizo hukumu na azitafute kwa dalili zake ili amuabudie ALLAH kwa uoni [kwa elimu].

Tunamuomba ALLAH atuwafikishe sote kuisoma dini yake na kuzifanyia kazi sunnah za Mtume wake -swala na salamu ziwe juu yake-.

## 27- HUKUMU YA MWANAMKE KUMEZA DAWA ZA KUZUIA ADA YA MWEZI ILI AFUNGE RAMADHANI

**SWALI: Ni ipi hukumu ya mwanamke kutumia dawa kwa ajili ya kuzuia ada ya mwezi ndani ya Ramadhani ili aweze kutekeleza swala na funga pamoja na watu wengine?**

**JAWABU:** Hizi dawa ambazo zina zuia hedhi na kuzuia mimba ikiwa mwanamke anataka kuzitumia basi kuna mambo hapana budi ayaangalie:

Haina budi asili ya kutumia dawa hizi iwe ni baada ya kuwataka ushauri watu wanao husika na mambo ya tiba ya haya… je inanasibiana yeye kutumia hizi dawa au zina mdhuru? ikiwa zina mdhuru basi haifai kwake kutumia dawa hizi,na ikiwa hazimdhuru je kutumia kwake dawa hizi ni kwa ajili ya malengo ya kisheria au sio kwa ajili ya malengo ya kisheria? ikiwa anatumia dawa hizo bila ya haja au bila ya malengo ya kisheria kama vile kukata uzazi na mfano wake basi kwa hivi itakuwa haifai yeye kutumia hizi dawa.

Ikiwa ni kwa aijli ya malengo yaloekewa sheria kama vile kumsaidia yeye kupangilia uzazi, au kumsaidia kutekeleza hijjah au mengine katika malengo ya kisheria basi hapa imebakia kuangalia jambo la tatu nalo ni: ruhusa ya mume wake, akimruhusu basi atumie na asipo mruhusu asitumie.

Lakini pamoja na hayo haitakiwi kwa wanawake kudumisha na kujiachia sana katika kutumia dawa hizi, kwa sababu kwa uhalisia imethibiti kwetu kuwa mfano wa dawa hizi husababisha kuchanganyikiwa mwanamke katika ada yake mpaka anakuwa mwanamke hawezi kuidhibiti ada yake kwahiyo yatapata dosari kwake mambo mengi hasa ibada kama vile hijjah, funga, swala na mfano wa hizo.

Kwa ajili hio mimi namnasihi mwanamke aliwache jambo kama lilivyo katika tabia yake kama alivyoliumba ALLAH kwani yeye ALLAH ndie hakimu zaidi wa mahakimu nae ni mjuzi mwenye khabari na mpole anae fahamu yote yanayo silihi kwa waje wake, basi haitakikani kwake yeye kujiingiza kwenye mfano wa mambo haya ambayo yanapelekea kutia dosari na kuchanganyikiwa katika ada yake kwaiyo zitapata dosari ibada zake kufuatia kuchanganyikiwa huko.

Na haikika walikuwa wanawake wa maswahaba -Radhi za ALLAH ziwe juu yao wote- inawajia wao hedhi Ramadhani walikuwa wakifungua kisha wakija kulipa,na kwa sifa njema za ALLAH jambo ni jepesi mwanamke afungue ikitoka hedhi na kisha aje alipe siku alizofungua baada ya Ramadhani,na anacho yeye mwanamke kwa wanawake walio tangulia katika wanawake wa maswahaba -Radhi za ALLAH ziwe juu yao- anacho kiigizo chema kwao, hadi kufikia mama wa waislamu Aisha -Radhi za ALLAH ziwe juu yake- kutolea khabari kuwa yeye alikuwa ana deni la funga za Ramadhani hazilipi ispokuwa mwezi wa Shaabani,kwasababu ya nafasi ya Mtume -swala na salamu ziwe juu yake-.

Kinachokusudiwa hapa kuwa jambo hili [la hedhi] ni jepesi tu lisiwe zito kwa mwanamke mpaka akaenda kutumia hizi dawa ambazo zita msababishia kuchanganyikiwa,na ALLAH ndie mjuzi.

## 28- HUKUMU YA KUFUNGUA MWENYE KUCHEZA MPIRA MCHANA WA RAMADHANI KWA HOJA KWAMBA KIU NI KALI

**SWALI:Baadhi ya watu wanajisababishia kufungua Ramadhani,kama vile baadhi ya vijana ambao wanacheza mpira baada ya swala ya Alfajri, kwa hiyo hupatwa na kiu na hufungua kwa hoja kuwa wamelazimika, ni ipi hukumu ya kitendo chao hichi?**

**JAWABU:** Tuna wanasihi ndugu hawa na wale walio na utaratibu kama huu kumcha ALLAH azza wajalla na kuuhisi ukubwa wa ALLAH na kuyatukuza matukufu yake na katika hayo ni jambo tukufu la funga na watahadhari na yale ambayo yatawasababishia kuharibu jambo hili tukufu,kwani kuichokesha nafsi na kuitaabisha kwenye mambo yasiyo na faida ndani yake kuna pelekea kulidhoofisha jambo hili [la funga] na hili linapelekea mtu kulazimika kufungua na hii ni dhambi kubwa mno, na hata kama hatofungua basi atabakia mchana mzima kuwa ni

mchovu na hili ni kinyume na vile anavotakiwa kuwa muislamu kuwa na uchangamfu na kuhisi raha katika ibada na kuliwazika nayo.

Na hwenda watu wengine wakafanya jambo lilikuwa kubwa zaidi kuliko hili,utamkuta ana lala mchana wote na anaacha swala Alaasiri na Adhuhuri, na hii ni khatari kubwa kwa dini ya mtu, kwani hakika imethibiti kuwa Mtume -swal ana salamu ziwe juu yake- amesema: « **Atakae acha swala ya Alaasiri hakika zimeporomoka amali zake** »[1]**.** basi jambo hili kweli ni khatari, na jambo la wajibu ni kupupia na kutilia umuhimu na kuyatukuza matukufu ya ALLAH na ALLAH mtukufu anasema: « **Hayo na yule atakae yatukuza matukufu ya ALLAH basi hilo ni kheri kwake mbele ya mola wake** »[2]**.**

Tunamuomba ALLAH atuwafikishe sote kwenye yale anayo yapenda na kuyaridhia na atuepushe sote na sababu za machukivu yake na yale anayo yakataa.

**SWALI: Je hadithi inayosema: « Atakae fungua siku moja ya Ramadhani bila ya ruhusa haitomfaa yeye funga ya mwaka mzima »[3] ni sahihi kutoka kwa Mtume -swala na salamu ziwe juu yake-?**

**JAWABU:** Hadithi hio inasimuliwa hivo hivo katika mlango wa vitisho, makemeo na kutahadharisha jambo la kufungua bila ya dharura.

## 29- KUBAINISHA YALE YANAYO MUWAJIBIKIA MJAMZITO NA ANAE NYONYESHA WAKIFUNGUA KWA KUOGOPEA MTOTO

**SWALI: Je ina muwajibikia mjamzito na anaye nyonyesha kulipa funga wakifungua kwasababu ya kumuogopea mtoto, kwani nimewasikia baadhi ya ndugu kuwa haiwajibiki kwao [mjamzito na anaye nyonyesha] kulipa kwani wao wanaingia kwenye kauli ya ALLAH mtukufu: ⟦ Na ni juu ya wale wasio iweza funga fidia kulisha maskini ⟧[4], na ALLAH awalipe kheri.**

---

[1] Ameipokea Bukhari (553)
[2] Suratul Hajj aya ya 30
[3] Ameipokea Imamu Ahmad (9705), Abuu Daud (2397), Tirmidhiy (723) na Ibnu Maajah (1672) na ameidhoofisha Albaniy (Dhaiful jaamiu swaghiyr) (5462)
[4] Suratul Baqarah aya ya 184

**JAWABU:**Inawajibika kwao kulipa funga na kulisha maskini kwa kila siku, kwa sababu ya kufungua kutokana na mtoto, na msafiri na mwanamke mwenye hedhi ni juu yao kulipa pia, bila kulisha.

## 30- HUKUMU YA ALIYE ACHA KUFUNGA MIAKA MINGI BILA YA DHARURA

**SWALI: Anasema muulizaji wa kike: "kwamba yeye kijana wa kike ambaye imemjia hedhi akiwa ni mdogo ana umri wa miaka (13) takriban, umempitia yeye mwezi wa Ramadhani miaka minne wala haja funga, anasema kuwa hio ni kwa sababu ya ujinga wake na kutokufahamu kwake kwani wao walikuwa wakiishi majangwani kwenye nyumba za nyasi na mchanga, na wakati huo alikuwa hatekelezi swala za faradhi na ifahamike kuwa yeye hivi sasa anafikia umri wa miaka 38, na anasumbuliwa na maambukizi ya maradhi katika njia ya mkojo, kwa sasa muna mnasihi nini, je ina muwajibikia yeye funga na hali hii iliotajwa au atoe kafara, na ifahamike kuwa anataka kufanya hijjah mwaka huu na anasema: tupeni faida mulipwe kheri.**

**JAWABU:** Ni wajibu kwako ulipe miaka minne na ulishe kwa kila siku maskini kwa sababu wewe umecheleweshá kulipa bila ya dharura, pia utubie kwa ALLAH, wala jambo hilo halizuii kufanya hijjah.

Ama kuacha kwako swala  katika muda huo ulio utaja basi ni juu yako kutubia toba ya kweli kwa kosa hilo, wala haikuwajibikii kulipa swala kwa uzito wa kufanya hivyo.

**SWALI: Anasema muulizaji wa kike: yeye ana miaka mingi hajafunga ilhali ni mdogo, wala hajui ni muda gani ilimjia yeye ada ya mwezi, nini kina mlazimu yeye kwa sasa?**

**JAWABU:** Mwanamke anawajibika yeye kufunga atakapo fikia kupata hedhi au kuota [ndoto za kubaleghe] au kuwa kufikia umri wa miaka kumi na tano, na inakulazimu kutafuta siku ulizo acha na ufunge kama kuna funga za kuzilipa ambazo hukuzifunga, na kwa kila siku katika siku za kulipa ulishe maskini kilo moja na nusu za mchele au ngano.

## 31- HUKUMU YA ALIYEACHA KUFUNGA MASIKU KADHAA BILA YA DHARURA

**SWALI: Anasema muulizaji wa kike: Nina funga za kulipa siku saba na sasa hivi ushanipitia mwaka mzima, nini kina nilazimu?**

**JAWABU:** Lipa na ulishe kwa kila siku maskini, ikiwa kuchelewesha kulipa bila ya dharura, na ikiwa ni kuchelewesha kwa dharura basi haikuwajibikii ispokuwa kulipa tu.

## 32- HUKUMU YA KUMFUNGIA MTU ALIYEFARIKI KABLA YA KUIKAMILISHA RAMADHANI

**SWALI: Anasema muulizaji: Mzazi wangu amefariki akiwa mgonjwa na hajaikamilisha Ramadhani, je tumfungie yeye kwa kumlipia masiku ambayo haja yafunga au nini kinatulazimu?**

**JAWABU:** Siku ambazo amefariki kabla ya kuzifunga hazilazimiki kitu,kwa kuwa hakuzidiriki,basi kufariki kwake kabla ya kuukamilisha mwezi hakutaki kulipiwa yeye kwa kuwa hajakudiriki.

Ama kuhusu siku zilizotangulia ikiwa maradhi yake yalikuwa ni maradhi ya khatari yaso tarajiwa kupoa,inawalazimu wao wamlishie kwa kila siku maskini,na ikiwa sio maradhi ya khatari na akafariki kabla ya kukamilika mwezi basi hapana kulipiwa wala kulishiwa.

## 33-HUKUMU YA YULE ALIYE M-BUSU MKE WAKE YAKAMTOKA YEYE MANII

**SWALI: Anasema muulizaji: Kuna mtu amefungua kwasababu ya kutokwa na manii wakati wa kupiga busu na mfano wa hilo, je ni wajibu juu yake kulipa na kutoa kafara au ni kipi kinamlazimu?**

**JAWABU:** Inamlazimu yeye kulipa tu.

## 34- KUBAINISHA YALE YANAYO MLAZIMU YULE ALIYEZEMBEA KULIPA MPAKA IKAINGIA RAMADHANI NYENGINE

**SWALI: Nilizembea kulipa funga ninazo daiwa Ramadhani iliyotangulia mpaka ukafika mwezi huu [Ramadhani hii], nini kina nilazimu?**

**JAWABU:** Asili ni kwamba ALLAH amesema: ⟦ **Basi idadi yake itimizwe masiku mengine** ⟧[1], basi ALLAH amehalalisha kwa msafiri kufungua na kafanya kulipa kwake iwe ni katika masiku mengine, kwa hiyo hajatufungia mwezi maalumu wa kulipa, lakini muda uliopo baina yetu mpaka Shaabani inayofuata ni muda wa khiyari kulipa, ikiwa hazijabaki katika mwezi wa Shaabani ispokuwa kiasi cha siku za kulipa Ramadhani iliyopita hapo inamlazimu akimbilie kulipa, na asipofanya hivyo atakuwa ni mwenye kupata madhambi, na itamlazimu kuja kulipa baada ya Ramadhani ya pili pamoja na kulisha kwa kila siku maskini, pia na kutubia kwa ALLAH kwa sababu ya kuchelewesha huku bila ya dharura.

## 35- HUKUMU YA ALIYEFUNGUA KWA KUDHANIA KUWA MUDA WA KUFUNGUA UMEFIKA KISHA IKAM-BAINIKIA KUWA NI KINYUME NA ALIVYO DHANI

**SWALI: Aliadhini muadhini tukafungua ndani ya Ramadhani na baada ya hapo ikatubainikia kuwa muadhini ameadhini kabla ya wakati kwani dakika kadhaa, kwa hiyo nini kina tuwajibikia sisi na ni zipi nasaha zenu kwa waadhini? na ALLAH akulipeni kheri.**

**JAWABU:** Ni lazima kwenu muilipe siku hio. Na nawanasihi ndugu zangu waadhini wamche ALLAH kwa ajili ya nafsi zao na wafahamu kwamba wao wamepewa amana juu ya nyakati za waislamu za swala na za funga,basi wasije wakaadhini kabla ya wakati, kwani hilo lina fahamisha kuharibika funga ya atakae fungua, pia huenda ikasababisha kuharibika swala ya atakae kimbilia kuswali papo hapo, basi ni wajibu kwao [waadhini] kumcha ALLAH wasiziharibu funga za watu na swala za watu.

---

[1] Suratul Baqarah aya 184 na 185.

## 36- NASAHA NA MAELEKEZO KWA WAADHINI KUHUSU JAMBO LA KUHAKIKISHA KUINGIA KWA WAKATI

**SWALI: Aliadhini muadhini na tukafungua ndani ya Ramadhani, baada ya hapo ikatubainikia kuwa muadhini ameadhini kabla ya wakati kwa dakika kadhaa, basi nini kinatulazimu sisi na ni zipi nasaha zenu kwa waadhini? Na ALLAH akulipeni kheri.**

**JAWABU:** Atakapo adhini muadhini kabla ya kuzama kwa jua kwa kukosea kisha ikam-bainikia yule aliye fungua kwa adhana yake kwamba ametangulia basi atailipa siku hio, kwa sababu imem-bainikia yeye kwamba kufungua kwake ilikuwa ni kabla ya wakati wa kufungua ulioekewa sheria nao ni kuzama kwa jua, kwa sababu ya kauli yake ALLAH mtukufu:

**(Na kuleni na munywe mpaka ubainike kwenunuzi mweupe kutokana na uzi mweusi wa alfajiri, kisha timizeni funga mpaka usiku)[1].**

Na hakika sisi tumefungamanishiwa katika kujizuia kwetu na kufungua kwetu kwa alama za wazi ambazo anaziona kila mmoja, basi kujizuia ni kwa kuchomoza alfajir na kufungua ni kwa kuzama kwa jua, na adhana ni kujuilisha kuchomoza kwa alfajiri wakati wa alfajiri na kujuilisha kuzama kwa jua wakati wa magharibi, wala hakuja fungamanishwa na adhana  kujizuia kwetu wala kufungua kwetu, kwa hiyo atakapo kosea muadhini ni wajibu wetu kutafuta ili tujue je adhana yake imewafikiana na wakati au hapana.

Na kwa kuwa mulizembea juu ya hilo basi inalazimika kwenu kulipa wala hamuna dharura kwa kukosea muadhini.

Na ni wajibu kwa waadhini kumcha ALLAH azza wajalla na kufanya pupa kutafuta muda wa adhana, na hakika pamesimuliwa kutoka kwa Mtume -swala na salamu ziwe juu yake- amesema:

**« Imamu ni mwenye kubeba dhamana na muadhini ameaminiwa ewe ALLAH waongoze maimamu na wasamehe waadhini »[2].**

---

[1] Suratul Baqarah aya ya 187.
[2] Ameipokea Ahmad(7169) na Tirmidhiy(207) na ameisahihisha albaniy.

## 37- HUKUMU YA ALIYE AMKA KUTOKA USINGIZINI BAADA YA KUCHOMOZA JUA AKANYWA AKIDHANI KWAMBA BADO NI USIKU

**SWALI: Muulizaji wa kike anasema: Kabla ya miaka kadhaa iliyopita niliamka kutoka usingizini ndani ya mwezi wa Ramadhani hali ya kuwa sina uhakika kama tayari imesomwa adhana ya alfajiri au bado, basi nikanywa juisi na baada ya hapo nikasikia iqama ya swala ya Alfajiri. Tupeni faida ALLAH awahifadhi.**

**JAWABU:** Ni wajibu kwako kulipa siku hii wala haikuliazimu kitu chengine, na ni wajibu kwako uwe unatafuta muda siku nyengine.

## 38- KUBAINISHA FADHILA ZA KUFUNGA SIKU TATU KILA MWEZI ZA KUJITOLEA(ZA SUNNAH) KWA KUZIFULULIZA AU KUZITOFAUTISHA

**SWALI: Je inatosha kufunga siku tatu kila mwezi kwa kuzitofautisha?**

**JAWABU:** Lau kama atafunga muislamu mwanzo wa mwezi, kati ya mwezi na mwisho wa mwezi hio inamtosha, kwa kuwa imekuja katika hadithi yan Abuu Hurayrah -Radhi za ALLAH ziwe juu yake-:

**« Funga ya siku tatu kila mwezi, swala ya Dhuha na kulala kwa kuswali witri »[1].**

Lakini katika hadithi ya Abuu Dharri -Radhi za ALLAH ziwe juu yake- amebainisha kuwa hizo ni siku ya kumi na tatu, kumi na nne na kumi na tano, basi atakae zidumisha hizi katika masiku meupe basi ni vizuri na atakae zitofautisha basi hakuna tatizo kwake.

[1] Ameipokea Bukhari(1178) na Muslim(721).

## 39-HUKUMU YA KUIPWEKESHA SIKU YA JUMAMOSI KWA KUFUNGA FUNGA YA SUNNAH

**SWALI: Ni ipi hukumu ya kufunga Jumamosi funga ya sunnah, na je yule atakae ulizwa na mtu hali yakuwa amefunga akamjibu kuwa: mimi nimefunga, hili lina athiri katika funga yake? na je anaweza kumjibu kuwa mimi sijafunga kwa kuogopea riyaa [kujionesha]**

**JAWABU:** Kuipwekesha siku ya Jumamosi kwa kufunga ni jambo lina chukizwa, kwa hiyo asiipwekeshe siku ya Jumamosi kwa kufunga ila atie nia ya kufunga siku kabla yake au siku baada yake,ama kuipwekesha peke yake basi hili halitakikani.

Ama akiwa ameipwekesha peke yake kwa ajili ya kulipa funga ya Ramadhani au ikawafikiana na funga ya kufunga Arafa au kufunga siku ya kumi ya mwezi wa ALLAH wa Muharram [mfungo nne] [funga ya Aashuuraa] basi hakuna katazo la kufanya hivyo, kwani si vyenginevyo kinachochukizwa ni kuipwekesha kwa kufunga sunnah mutwlaqah [ilioachiwa] bila ya kufunga siku kabla yake au siku baada yake.

Ama akiulizwa na mtu yoyote basi Mtume -swala na salamu ziwe juu yake- anasema:

**« Ikiwa atamtukana yeye [aliyefunga] mtu yoyote au atapigana nae basi na aseme: hakika mimi ni mtu niliyefunga »[1],** basi hasemi hivo ila atakapo fanyiwa ujinga na mtu mjinga au akamfanyia upuuzi mtu mpuuzi.

Ama akikuuliza yoyote kuhusu funga yako na ikawa hili swali lina sababu kama vile kukualika kwa ajili ya kula chakula au amekupa kitu ili unywe na ukataka um-bainishie kuwa kuacha kwako hichi kitu alichokupa ili unywe sio kama amekichukia bali kwasababu wewe umefunga basi mwambie: mimi nimefunga, wala hakuna katazo juu ya hilo, na natarajia kwa ALLAH kwamba hili halitahesabiwa ni katika riyaa.

---

[1] Ameipokea Bukhari(1904)na Muslim((1151).

## 40-HUKUMU YA KUFUNGA KABLA RAMADHANI KWA SIKU MOJA AU SIKU MBILI

**SWALI: Huyu muulizaji kutoka Morocco anasema: Je anafunga yule aliyozoea kufunga siku ya Alkhamisi na jumatatu ikiwafikiana na siku ya mwezi ishirini na tisa katika Shaabani?**

**JAWABU:** Hakuna shida yoyote, kwani Mtume -swala na salamu ziwe juu yake- amesema:

**« Musiitangulie Ramadhani kwa kufunga siku moja au siku mbili, ispokuwa mtu ambae alikuwa akifunga funga yake basi na afunge »[1].**

## 41-KUBAINISHA SABABU YA KUITWA SWALA YA TARAWEHE KWA JINA HILI

**SWALI: Kwanini imeitwa swala ya Tarawehe kwa jina hili, na ni ipi asili yake?**

**JAWABU:** Imeitwa kwa jina hilo, pamesemwa: kwa sababu wanastarehe [wana pumzika] baada ya kila rakaa mbili kwasababu ya urefu wa kisimamo chao.

Na asili katika hilo ni kitendo cha Mtume -swala na salamu ziwe juu yake-, pale alipo waswalisha watu siku ya kwanza, kisha siku ya pili, ulipojaa msikiti siku ya tatu hakutoka [Mtume] kwao wao kwa kuogopea isije kufaradhishwa juu yao. Na alipokufa [Mtume -swalana salamu ziwe juu yake- na Khalifa Abuubakar] Umar -Radhi za ALLAH ziwe juu yake- akawakusanya kwa imamu mmoja.

## 42-HUKUMU YA KUHUDHURIA MWANAMKE SWALA YA TARAWEHE

**SWALI: Ni ipi hukumu ya kuhudhuria wanawake swala ya Tarawehe, na lipi bora katika kuhudhuria huko?**

**JAWABU:** Ikiwa watahudhuria wanawake basi ni jambo linalofaa, kwa sharti ajiweke mbali na kujipamba na kujitia manukato na mapambo, lakini kama wata swali majumbani kwao basi ni bora zaidi.

---

[1] Ameipokea Bukhari(1914)na Muslim(1082).

## 43-KUBAINISHA SIFA YA DUA YA QUNUTI NDANI YA RAMADHANI

**SWALI: Ni ipi sifa ya dua ya qunuti ndani ya Ramadhani?**

**JAWABU:** Mtume -swala na salamu ziwe juu yake- alimfundisha Alhasan bin Aliy -Radhi za ALLAH ziwe juu yake na baba yake-:

**« Allahummah dinaa fiyman hadayta,waafinaa fiyman aafayta, watawallanaa fiyman tawallayta, wabaarik lanaa fiymaa aatwayta,waqinaa waswrif-annaa sharra maa qadhwayta,i nnaka taqdhiy walaa yuqdhwaa alayka, innahuu laa yadhillu man waalayta, walaa yaizzu man aadayta, tabaarakta rabbanaa wataalayta, lakal hamdu alaa maa qadhwayta, walakas shukuru alaa maa aatwayta, nastaghfiruka llaahummaa min jamii-id dhunuubi wanatubu ilayka…»** mpaka mwisho wa hadithi.

## 44- KUBAINISHA FADHILA ZA MASIKU KUMI YA MWISHO YA RAMADHANI NA MASIKU KUMI YA MWANZO YA DHUL HIJJAH [MFUNGO TATU]

**SWALI: Ni zipi bora zaidi siku kumi za mwanzo za Dhul hijjah [Mfungo tatu] au siku kumi za mwisho za Ramadhani?**

**JAWABU:** Kumi zote mbili zina ubora, kumi za mwisho za Ramadhani zina ubora, na kumi za mwanzo za Dhul hijjah pia zina ubora, lakini wanasema baadhi ya wanachuoni:

Inawezekana kukusanya kati yao kwamba ubora katika kumi za mwisho za Ramadhani umekhusishwa na misiku, na kwa ajili hii alikuwa Mtume -swala na salamu ziwe juu yake-anahuisha masiku kumi ya mwisho ya Ramadhani kwa kuswali, kuleta dhikri na kusoma Qur'ani, pia masiku kumi ya mwisho ya Ramadhani inatarajiwa ndani usiku wa laylatul Qadri katika moja ya usiku wake pamoja na kwamba misiku ya witri yanasisitizwa zaidi kuliko ya shufaa,pamoja na yote masiku kumi ya mwisho ya Ramadhani panatarajiwa usiku wa laylatul Qadri, kwa ajili hii zina fadhilishwa siku kumi za mwisho za Ramadhani.

Ama kumi za Dhul hijjah hakika imekuja ndan iyake kauli ya Mtume -swala na salamu ziwe juu yake-:

**« Hakuna masiku yoyote ambayo matendo mema yanapendeza zaidi kwa ALLAH kuliko masiku haya [yaani masiku kumi ya mwanzo ya Dhul hijjah] »[1].**

Hapa zikahusishwa fadhila kwa masiku, pamoja na kwamba misiku kumi ya mwisho ya Ramadhani kuna kheri, lakini pia neno siku [yawmu] linaweza kutumiwa likakusudiwa mchana.

## 45-MIONGONI MWA ALAMA YA KUKUBALIWA MATENDO MEMA NI KUDUMU NAYO BAADA YA RAMADHANI

**SWALI: Tunawaona wengi katika watu wanaswali Ramadhani tu, Ramadhani ikimaliza wanaihama misikiti, basi nini unawaambia watu hawa ewe muheshimiwa Shaeikh? na ALLAH awalipe kheri.**

**JAWABU:** Huu ni ufahamu wa makosa, basi enyi waislamu yatakikana mudumishe swala ndani ya Ramadhani na nje ya Ramadhani, na ikiwa mulihifadhi swala ndani ya Ramadhani na mukaona kuwa hilo ni katika wajibu wa uislamu ulio juu yenu basi endeleeni na uwajibu huu. Na iwe Ramadhani ni sababu ya kuwa na msimamo [istiqama] na kuendelea kwenye kheri, basi dumisheni kheri na wala musiwe katika wale wanaofanya mema na wakafuatilishia matendo maovu.

## 46-HUKUMU YA QUNUTI KATIKA SWALA YA WITRI KWENYE SWALA YA TARAWEHE

**SWALI: Ni ipi hukumu ya qunuti katika swala ya witri kwenye swala ya tawehe, na je iendelezwe qunuti siku zote za mwezi wa Ramadhani?na ALLAH awalipe kheri.**

**JAWABU:** Qunuti imeekewa sheria katika swala ya witri hasa katika mwezi wa Ramadhani, kama ataendelea nayo basi hakuna katazo, na akiiwacha baadhi ya siku pia hakuna tatizo, vyote ni kheri, basi asikatazwe yule mwenye kudumu nayo wala mwenye kuiacha baadhi ya wakati.

---

[1] Ameipokea Ahmad(1968),Abuu Daud(2438) na Ibnu Majah(1727) na wengine na akaisahihisha Albaniy katika (sahihi ibnu Majah)(1727).

## 47-HUKUMU YA KUSHIKA MSAHAFU WAKATI WA SWALA

**SWALI: Ni ipi hukumu ya kuswali kwa kubeba msahafu mtakatifu kwa imamu?**

**JAWABU:** Kubeba msahafu mtakatifu kwa imamu ikiwa ni katika swala ya faradhi basi jambo lilo bora asichukuwe msahafu, kwa yale yaliomo katika kumshughulisha yeye.

Ikiwa ni katika swala za sunnah basi inafaa kwake kuchukua msahafu, kwa sababu swala ya faradhi inatosha baada ya suratul Fatiha kusoma chochote chepesi katika Qur'ani, amesema ALLAH mtukufu: **(Basi someni kilicho chepesi katika Qur'ani)**[1]… mpaka mwisho aya

Ama katika swala ya sunnah anaweza kupendelea kurefusha kisomo hasa akiwa peke yake au akiwa anawaswalisha watu Ramadhani, na akapendelea amalize Qur'ani bila ya kuwatia mashaka maamuma kwaiyo akisoma kwenye msahafu hakuna katazo katika hilo.

## 48-HUKUMU YA KUSWALI TARAWEHE NYUMA YA IMAMU ANAESOMA QUR'ANI KWA HARAKA SANA

**SWALI: Je inafaa kuswali tarawehe nyuma ya imamu anaesoma Qur'ani tukufu kwa haraka kiasi kwamba huwezi kupambanua maneno yake? ifahamike kuwa hakuna imamu mwengine ukimuacha huyo kwenye mji wetu.**

**JAWABU:** Inatakikana kwa imamu asome kisomo cha utaratibu, amesema ALLAH jalla waalaa:

**(Na isomeni Qur'ani kwa utaratibu)**[2]… mpaka mwisho wa aya.

Haitakiakni kuisoma Qur'ani kwa haraka ambayo haipatikani ndani yake mazingatio, kwani amesema Ibnu Masoudi -Radhi za ALLAH ziwe juu yake-:

**‹ Musisome haraka qur'ani kama haraka ya mashairi, wala musiitawanye kama zinavyo tawanywa tende mbovu, pia simameni kwnye maajabu yake na zitikiseni kwa Qur'ani nyoyo zenu [kwa huzuni] ›**[3]**,** kwa kuwa makusudio ya

---

[1] Suratul Muzammil aya ya (20).
[2] Suratu Muzamiil aya ya 5.
[3] (Muswannafu ibnu Abiy Shaybah),(Shuabul iyymaan cha Albayhaqiy)

kuisoma Qura'ani ni kuzingatia maana yake na kunufaika waskilizaji, na kusoma kwa haraka sana huwenda ikapelekea kufichikana baadhi ya herufi ikawa hawanufaiki walio nyuma yake wala hawapati faida kwa kisomo chake, kwa hiyo inatakikana anasihiwe huyu imamu na abainishiwe kuwa makusudio ya kisomo ni kukizingatia na kukifahamu na sio kusoma tu kisomo kisicho na mazingatio nacho ni kisomo ambacho kina kuwa kwa haraka na ambacho huwenda kikatia dosari maana, wala hapati faida msikilizaji aliye nyuma yake.

## 49-KUBAINISHA IDADI YA RAKAA ZA SWALA YA TARAWEHE

**SWALI: Ni ngapi idadi ya rakaa za swala ya tarawehe?**

**JAWABU:** Haina idadi ya rakaa maalumu, ikiwa ataswali rakaa kumi na moja au akiswali rakaa ishirini na tatu zote zinafaa na zote ni sunaah.

## 50-HUKUMU YA DUA YA KUKHITIMISHA (KUMALIZIA) QUR'ANI

**SWALI: Hili ni swali kutoka kwa msikilizaji anasema ndani yake:**

**Mheshimiwa Sheikh-ALLAH awalipe na anufaishe kupitia elimu yenu: Je kuna dalili yoyote kutoka katika Qur'ani na sunnah au kauli za maulamaa ya kwamba imamu amalizie Ramadhani katika swala ya Tarawehe kwa umalizaji [khitma] maarufu nayo ni kumuomba ALLAH na kumshkuru ? na ni yepi mategemeo yake katika dua hiyo? na ALLAH awahifadhi.**

**JAWABU:** Ewe ndugu yangu, dua ya kukhitimishia Qur'ani ni dua waliorithishana waislamu waliotangulia na walio fuatia, na imamu Ahmad-ALLAH amrehemu-nae ni katika watu wanaojulikana kufuata sunnah na athari za maswahaba na taabiina anasema:

Hakika mimi nimewadiriki watu katika miskiti miwili mitukufu, nimemdiriki Sufiyani akikhitimisha, akataja kwamba kadiriki kundi kubwa la watu na katika wanachuoni wa waislamu katika miskiti miwili mitukufu na sehemu nyengine wanakhitimisha Qur'ani na wanaomba dua ya kukhitimisha Qur'ani, wala hawakatazi mkatazaji yeyote juu ya hilo, na vitabu vya maulamaa wa kiislamu vimejaa jambo hili, na wametowa dalili ya kwamba kumaliza Qur'ani kuna dua

isiorejeshwa, basi kukusanyika watu wakati wa kumaliza Qur'ani ndani yake zipo athari za salafi kama Ibnu Abbas na wengine kwamba alikuwa akiwaita watu wake anapo taka kukhitimisha Qur'ani bila ya swala, na anasema: huhudhuriwa na baraka na hujibiwa dua na wakasema: hakika dua ya kukhitimisha Qur'ani katika swala za sunnah hakuna katazo juu ya hilo na kwamba salaf walilifanya jambo hilo,na muda wa kuwa salaf wamelifanya na wakalisema na akawa mtu anaitakidi ubatili wa jambo hili au anamtia kwenye bidaa mwenye kufanya hili na anamkataza hili ni kosa, ukiwa hujakinai basi usilifanye wala usihudhurie.

Na sisi tuna mategemeo kutoka kwa kwa wema waliotangulia na taabiina na waliokuwa kabla yao na kwamba jamba hili -na sifa njema ni za ALLAH- kwamba jambo hili sio uzushi, hili ni jambo la zamani na wamelifanyia kazi salaf watangulizi wa umma huu, na wamelizungumza maulamaa wa umma huu walio kuwa na pupa juu ya kufuata sunnah na kujiweka mbali na bidaa, basi kwa ajili hii mimi sioni tatizo katika hili.

Na Sheikh wetu Abdul Aziz bin Baz -ALLAH amrehemu -katika mambo yenye kufahamika kuwa yeye ni katika watu waliokuwa na pupa sana ya sunnah kufuata sunnah, yeye alikuwa akihudhuria misikitini kwenye khitima za Qur'ani na alikuwa akiswali nyuma ya mwenye kuleta dua ya kukhitimisha, na alipo tunga mmoja ya watu wabora risala kuhusu kubatilisha dua ya kukhitimisha Qur'ani na akamtaka Sheikh [Ibnu Baz] amuwekee utangulizi na aipitie risala alijibu Sheikh kwa kusema:

(Hakika mimi nahudhuria dua ya kukhitimisha Qur'ani wala sioni kama ni jambo linaenda kinyume na sunnah, kwa hiyo siwezi kuweka utangulizi wa kuunga mkono kwa kitu ambacho mimi nahudhuria na wanachuoni wetu kabla yangu mimi walikuwa wakihudhuria na salaf wamekitaja katika vitabu vyao, basi hili linaonesha kuwa jambo hili lina asili). kwa hiyo Sheikh aka kataa kuweka utangulizi kwenye risala ile ilio sambazwa, kwa sababu yeye ALLAH amrehemu alikuwa akisema:

Lau kama tutasema kuwa hili ni bidaa basi ingekuwa yale waloyafanya watu na wale tulio wadiriki kuwahukumu kuwa wamefanya bidaa na wameenda kinyume na haki, na hili ni jambo gumu hawezi kupata ujasiri wa kulisema mwenye akili kwamba azifanye ni za kijinga rai za salaf na aziitakidi kuwa ni rai za bidaa, kwa sababu waliolisema jambo hili ni maulamaa watukufu na wabora, na dua ya kukhitimisha Qur'ani ipo na inanasibishwa kwa Sheikhel Islaam Ibnu Taymiyyah nae anastahiki kufanya hivyo maana zote ni athari au dua zilonukuliwa na sio bidaa, wala hakuna ndani yake kuvuka mipaka katika dua.

Na inawapasa maimamu wa waislamu wanapo maliza au kuomba dua ya kukhitimisha Qur'ani wajilazimishe na adabu na wajiweke mbali na kuvuka mipaka katika dua, wakipita mapito haya natarajia kutakuwa hakuna ubaya, na sisi tunalifanya jambo hili kama maimamu wengine.

## 51-HUKUMU YA KUSOMA DUA YA KUFUNGULIA SWALA KATIKA KILA RAKAA MBILI KATIKA RAKAA ZA TARAWEHE

**SWALI: Msemaji anasema: Je inasomwa dua ya kufungulia swala katika kila rakaa kwenye rakaa za tarawehe, na ni yepi maelekezo yenu kwa baadhi ya maimamu ambao wanafupilizika na kusoma tashahhudi [Attahiyaatu] ya mwanzo tu katika rakaa za tarawehe?**

**JAWABU:** Kinacho dhihiri ni kuwa swala ya tarawehe ni swala moja, kwa hiyo tukisoma dua ya kufungulia swala kwenye takbira ya kwanza basi inaenea kwenye takbira zote basi dua hio inatutosha kwa salamu ya kwanza na ya pili na ya tatu na ya nne kwa kuifuata ile ya takbira ya mwanzo, kwa hiyo tunatosheka na dua moja tu ya kufungulia swala, kama ilivyokuwa katika swala ya faradhi tunatosheka na dua ya kufungulia swala mwanzo wa rakaa ya mwanzo tu.

Na ama katika swala ya tarawehe basi jambo la kisheria ni imamu kukamilisha tashahhudi ya mwisho, kwa sababu kusoma dua ndani ya swala ni bora kuliko dua ya nje ya swala na kwa kuwa sisi tupo katika ibada na twaa ya kumtii ALLAH, kwa hiyo haitakikani tufanye haraka, haraka ambayo inatufanya tuache sunnah nyingi, bali tuzifanye hizo sunnah na tukamilishe tashahhudi na tutarajie kwa ALLAH kukubaliwa.

## 52-HUKUMU YA KUREFUSHA DUA YA QUNUTI KATIKA SWALA YA TARAWEHE

**SWALI: Huyu msikilizaji anasema: baadhi ya maimamu -ALLAH awaongoze- ndani ya Ramadhani wanarefusha dua na qunuti, wala hawasomi katika tarawehe ispokuwa kama kurasa nne tu za msahafu, kwa hiyo inakuwa dua kwao wao inakuvuka mipaka wala si katika maneno yenye maana kubwa, ni ipi rai ya mheshimiwa Sheikh kuhusu hilo?**

**JAWABU:** Kwa hakika baadhi ya maimamu -ALLAH awaongoze- wanakosea kurefusha dua ya qunuti na wanaghafilika na kuizingatia Qur'ani na kuwaidhika na Qur'ani na kuisoma kwa khushui na unyenyekevu kwa ajili ya ALLAH, basi wanasoma Qur'ani kwa haraka bila ya kuizingatia maana yake wala kuwa na unyenyekevu ndani yake, na ALLAH jalla waala anasema:

**(Lau tungeiteremsha hii Qur'ani juu ya jabali basi ungeliona hilo jabali ni lenye kunyenyekea na lenye kupasuka kwa kumuogopa ALLAH)**[1] basi ni shime juu yetu tuzihusishe hisia zetu kwa Qur'ani na tuisome kwa kuizingatia na kwa khushui na kupata mazingatio na kuwaidhika na mawaidha yake na kuifanya nzuri sauti katika kuisoma kwake kisomo cha kati na kati baina ya urefu na ufupi,kwa ajili hio miongoni mwa makosa na kuacha sunnah ni yale yanayopatikana kwa baadhin ya maimamu ALLAH awaongoze kuwa ni wagumu katika Qur'ani na kuwa na dosari katika kisomo chao basi huwenda asisome ispokuwa aya mbili tu au tatu au nne  na mfano wake tena anazisoma kwa haraka sana na anaifupisha rukuu na sujudi jambo ambalo linatia dosari nguzo ya kutulizana, yote hayo anayafanya ili aje arefushe katika dua, basi utamkuta ana ikariri dua na anairejea na anajiliza na kujaribu kujiliza jambo ambalo linapelekea kuwarefushia wakati wenye kuswali na kuwatia kwenye uzito na mashaka hasa wale wakubwa wa umri, basi wanachoka dua wanaichoka swala, na hakika imesihi kwa Mtume -Swala na salamu ziwe juu yake- kwamba amesema:

**« Hakika ya ALLAH hachoki mpaka muchoke nynyi na hakika amali inayo pendeza zaidi kwa ALLAH ni ile inayodumishwa hata kama itakuwa ni ndogo »[2].**

Na matokeo ya kurefusha dua ni kwamba utampata mtu anachukuwa theluthi ya wakati ambao huswaliwa tarawehe bali hwenda ikachukuwa kwa baadhi ya maimamu nusu ya wakati wa kuiswali tarawehe bali huwenda ikazidi nusu ya wakati kwa wengine, basi jambo hili ni kukhalifu sunnah, kwa nini isingekuwa vile kurefusha na kulia na kupata mazingatio ikawa katika kusoma Qur'ani, kurukuu na kusjudu, hili ndo linawafikiana na sunnah na hili ndo alokuwa nalo Mtume -swala na salamu ziwe juu yake-, na sisi tunakigezo kizuri na mfano mzuri kwa Mtume-swala na salamu ziwe juu yake-.

Na katika makosa wanayo yaingia baadhi ya maimamu pamoja na kurefusha dua ni kuomba dua iliyozushwa ambayo haina asili, na huwenda hio dua ikakusanya kitu

---

[1] Suratu Haashir aya ya 21

[2] Ameipokea Bukhari(5861) na Muslim(782)

ambacho hakiwezekani au jambo lina hitaji kuangaliwa vizuri,na huku ni kuvuka mipaka katika kuomba dua, utakutia baadhi yao wanaomba:

(**Ewe ALLAH hakika mimi nimekutii yale ulio niamrisha**)ibara hii hakuisema Abubakar Aswidiyqi mbora wa viumbe na mcha mungu wao baada ya Mtume -swala na salamu ziwe juu yake-, basi vipi sisi pamoja na mapungufu na ubaya ulopatikana kwetu.

Enyi ndugu zangu tuangalie kwenye uhalisia wetu, je kweli tumemtii ALLAH kwa kila alilotuamrisha? Hakuna yoyote kati yetu anaeweza kusema: ndio, sisi tunazijua nafsi zetu kila mmoja anaifahamu nafsi yake, je tenaweza kusema: tumejiepusha na yote uliotukataza kwa hiyo tusamehe dhambi zetu? Enyi ndugu zangu haya ni mambo haitakikani yatokee kwetu, na ALLAH subhaanah anazijua zaidi nafsi zetu kuliko sisi, na ni mwenye kuangalia kauli zetu zote na matendo yetu yote, hakifichikani kwake chochote, na sisi tunajua uhalisia wa nafsi zetu, kila mmoja kati yetu anajua kuwa yeye ni mpungufu na ni mwenye dosari katika kutekeleza wajibu au atakuwa ameingia katika makosa, basi na tumche ALLAH katika nafsi zetu, na tuombe dua za Mtume zilonukuliwa na tuchukuwe dua katika vitabu vya salafi vilivyo salimika mfano (**Riyadhu swalihina)** katika mlango wa adh-kari, au( **Al-adh-karu nnawawiyah**) au Mukhtaswaru bin Baz(**Tuhfatul akhyiari fil awraad**) lau tungerejea kwenye vitabu hivo tungepata faida kubwa na tungemuomba ALLAH kwa maneno yenye maana pana,enyi ndugu zangu:anasema Anas bin Malik -Radhi za ALLAH ziwe juu yake- mtumishi wa Mtume wa ALLAH -swala na salamu ziwe juu yake-:

Ilikuwa mara nyingi dua ya Mtume -Swala na salamu ziwe juu yake- ni « **Rabbanaa aatinaa fiy duniyaa hasanah, wafil aakhirati hasanah, waqinaa adhaaban naari** »[1]

(Ewe ALLAH tunaomba tupe duniani mema na akhera mema na utukinge na adhabu ya moto), na kama ataomba dua nyengine basi ataifanya dua hii ni miongoni mwa atakazo ziomba.

Na anasema Aisha -Radhi za ALLAH ziwe juu yake-:

Ewe mjumbe wa ALLAH kama nitauwafiki usiku wa laylatul Qadri nini niseme? akasema Mtume -Swal ana salamu ziwe juu yake-**:**

**« Sema: Allaahummaa innaka afuwun tuhibbul afwaa faafwaanniy »**[2]

[1] Ameipokea Imamu Bukhari (6389) na Imamu Muslim (2690)

« **Ewe ALLAH, hakika wewe ni mwenye kusamehe, unapenda kusamehe. Basi nisamehe mimi** ». Ameipokea Imamu Ahmad, Ibnu Maajah na Tirmidhiy.

## 53-HUKUMU YA KUDUMISHA KUWEKA DARSA BAADA YA SWALA YA TARAWEHE

**SWALI: Hili swali kutoka kwa muulizaji anasema: Ni ipi rai yenu mheshimiwa kuhusu darsa ambazo wanaziweka baadhi ya maimamu na dua inayo ombwa baada ya salamu moja au salamu mbili katika swala ya tarawehe na hilo ni kila siku?**

**JAWABU:** Napenda nitoe tanbihi [uzindushi] ya kwamba haitakikani tuwafanyie ugumu maamuma, wala tusiwe ni sababu ya kuchelewa wao kuja kuswali tarawehe jambo ambalo linapelekea uchache wa watu katika jamaa na huwenda watu wakafarikiana na wasibakie ispokuwa wachache tu.

Na ukitaka kukusanya baina ya mambo mawili mazuri baina ya kukamilisha swala na kuwapa faida wenye kuswali na kuto kuwazuia na kazi zao na malengo yao basi iwe baada ya kumaliza swala chagua kadhiya au hukumu fulani katika hukumu za funga na uizungumze kwa ufupi, na pia mambo yanayo husiana na mashindano ya kielimu na kugawa karatasi za zawadi basi usiwafunge wenye kuswali na mambo hayo, usiwalazimishe wenye kuswali wote wabakie kwa ajili ya mashindano au mijadala, hizi ni maudhui maalumu, na watu wana shughuli zao na kazi zao, bali chelewesha hili baada ya swala, atakae penda kubakia ili apate faida basi ni sawa na wala usiwafunge watu wakaacha shughuli zao na malengo yao.

## 54-KUBAINISHA MAANA YA ITIKAFU NA SHARTI ZAKE

**SWALI: Ni ipi hio itikafu na ni zipi sharti zake?**

**JAWABU:** Itikafu ni kulazimiana na msikiti kwa ajili ya kumtii ALLAH azza wajalla.

Na sharti zake ni iwe msikitini, ajilazimishe kukaa msikitini na asitoke ispokuwa kwa haja ya binadamu: kama kwa ajili ya chakula, kinywaji au kufanya haja.

---

[2] Ameipokea Imamu Ahmad (25495), Ibnu Maajah (3850) na Tirmidhiy (3513) na amaeisahihisha Albaniy.

## 55-KUBAINISHA ALAMA ZA USIKU WA LAYLATUL QADRI

**SWALI:Je kuna alama za kuujua usiku wa laylatul Qadri?**

**JAWABU:** Hakuna alama zozote, bali imekuja kwa salaf wema waliotangulia kuwa jua la asubuhi yake halina miale, hili ndio sahihi zaidi katika yaliyomo kenye usiku huu, na ukiacha hili yalo bakia hakuna dalili sahihi.

## 56-KUBAINISHA KIASI CHA ZAKATUL FITRI

**SWALI: Ni kipi kiwango cha zakatul Fitri na aitoe wapi?**

**JAWABU:** Kiwango cha zakatul Fitri ni kilo tatu, na aitowe yeye na awatolee watu wa nyumbani kwake, na aisambaze kwa maskini wa kiislamu ambao ni katika watu wa mji wake.

## 57-KUBAINISHA WAKATI WA KUWAJIBIKA ZAKA NA NANI ANAE STAHIKI

**SWALI: Muda gani inawajibika zaka? na ni upi wakati wa kuwajibika kwake? na ni nani hao wastahiki wake?**

**JAWABU:** Inawajibika zaka ya mali atakapo miliki muislamu nisabu [kiwango cha kutoa] na ikapitiwa na mwaka na mmiliki awe ni mtu huru.

Na kiwango cha nisabu ni…Gramu tisini na mbili za dhahabu, na kwa fedha ni dirhamu mia mbili…

Na wakati wa kuwajibika zaka ni kwa mujibu atakavo miliki nisabu akimiliki nisabu mwezi wa Muharram [mfungo nne] basi inawajibika mwezi kama huo mwaka unaokuja na utaratibu kama huu, wala uwajibu wa zaka haujafungamanishwa na Ramadhani, bali sivyenginevyo waislamu wanapupia kutoa zaka za mali zao ndani ya Ramadhani ili uongezeke ujira ndani yake.

Na yule ambae umetimia muda wa zaka yake nje ya Ramadhani anawajibika kuitoa wala asiicheleweshe mpaka Ramadhani, na kama ataitanguliza kabla ya kukamilika mwaka ili iwafikiane na Ramadhani basi hakuna ubaya INSHA ALLAH.

Ama wastahiki wake: ni wale waliotajwa kwenye kauli yake ALLAH mtukufu:

**(Hakika si vyengine zaka ni kwa ajili ya mafukara, maskini, wenye kuifanyia kazi zaka, wenye kuungwa nyoyo zao, walio katika utumwa, wenye madeni na wenye kupigana jihadi katika njia ya ALLAH hali ya kuwa ni faradhi kutoka kwa ALLAH na ALLAH ni mwenye elimu na mwenye hekima)[1].**

[1] Suratu Tawbah aya ya 60

# YALIYOMO

**MAUDHUI** **UKURASA**

UTANGULIZI WA MTARJIMU ........ 1
BAADHI YA TANBIHI MUHIMU: ........ 2
1- UBAINIFU WA AINA YA KUONEKANA MWEZI MWANDAMO WA RAMADHANI ........ 3
2- HUKUMU YA KUTEGEMEA HESABU ZA KIFALAKI KATIKA KUWEKA MUDA WA KUANZA MWEZI ........ 4
3- HUKUMU YA KUFUNGA RAMADHANI KWA MWANDAMO WA MJI MWENGINE ........ 5
4- HUKUMU YA KUFUNGA MWEZI WA RAMADHANI KWA MWENYE KUACHA SWALA ........ 5
5- HUKUMU YA KUILETA NIA YA FUNGA KWA KILA SIKU ZA MWEZI WA RAMADHANI ........ 5
6- KUBAINISHA UWAJIBU WA KULALA NA NIA YA FUNGA YA WAJIBU KILA SIKU ........ 6
7- KUBAINISHA YANAYO WAJIBIKA KWA HAKI YA ASIYEWEZA KUFUNGA KWA UKUBWA WA UMRI WAKE. 6
8- HUKUMU YA KUFUNGA MWANAMKE MWENYE HEDHI ATAKAPO TOHARIKA KABLA YA ALFAJIRI NA AKACHELEWESHA KUKOGA ........ 7
9- KUBAINISHA MAANA YA ALFAJIRI YA KWELI NA ALFAJIRI YA UONGO ........ 7
10- HUKUMU YA ASIYE SWALI ISPOKUWA RAMADHANI TU: ........ 8
11- HUKUMU YA FUNGA YA MWANAMKE ATAKAPO TOHARIKA KISHA DAMU IKARUDI BAADA YA SIKU MBILI ........ 8
12- KUBAINISHA YANAYO MLAZIMU MSIMAMIZI WA MAITI AKIFA HUYO MAITI HALI YA KUWA ANA FUNGA ANA DAIWA ........ 9
13- KUBAINISHA SHARTI ZA SAFARI YENYE KUHALALISHA KUFUNGUA ........ 9
14- HUKUMU YA KUKAMILISHA FUNGA YA ALIYEFUNGUA SIKU MOJA KWA DAHARURA KISHA IKAONDOKA ILE DHARURA KATIKATI YA MCHANA ........ 10
15- KUBAINISHA YALE YANAYO MLAZIMU ALIEFUNGUA MCHANA WA RAMADHANI KWASABABU YA UGONJWA SUGU ........ 10
16- KUBAINISHA BAADHI YA ADABU ZA FUNGA ZINAZO PENDEZESHWA KATIKA SHERIA ........ 11
17- KUBAINISHA DUA YA SUNNAH WAKATI WA KUFTARI ALIYE FUNGA ........ 11
18- KUBAINISHA KITU BORA ZAIDI AMBACHO MTU ANA FUNGULIA WAKATI WA KUFTARI ........ 12
19- KUBAINISHA CHAKULA ALICHOKUWA AKILIA DAKU MTUME SWALA NA SALAMU ZIWE JUU YAKE.... 12
20- MAELEKEZO KWA MWANAMKE WA KIISLAMU KWA KUJISHUGHULISHA MWEZI WA RAMADHANI KWA KUMTII ALLAH ........ 13
21- HUKUMU YA KUKESHA USIKU WA RAMADHANI MPAKA KUCHOMOZA ALFAJIRI ........ 14
22- HUKUMU YA MWANAMKE KUTUMIA WANJA NA VIFAA VYENGINE VYA MAPAMBO MCHANA WA RAMADHANI: ........ 15
23- HUKUMU YA KUPIGA MSWAKI MCHANA WA RAMADHANI ........ 16
24- HUKUMU YA MTU ALIYEFUNGUA KWA MAKUSUDI MCHANA WA RAMADHANI KISHA AKAMUINGILIA MKEWE ........ 16

25- HUKUMU YA KUTUMIA PUMZI YA PUMU NA KIFAA CHA KUTIZAMIA NDANI YA MWILI MCHANA WA RAMADHANI ........ 17

26- HUKUMU YA FUNGA ALIZOZIFUNGA MWANAMKE MWENYE HEDHI HALI YA KUWA NI MJINGA (HAJUI UHARAMU WA KUFUNGA KWA MWENYE HEDHI) ........ 17

27- HUKUMU YA MWANAMKE KUMEZA DAWA ZA KUZUIA ADA YA MWEZI ILI AFUNGE RAMADHANI .... 19

28- HUKUMU YA KUFUNGUA MWENYE KUCHEZA MPIRA MCHANA WA RAMADHANI KWA HOJA KWAMBA KIU NI KALI........ 20

29- KUBAINISHA YALE YANAYO MUWAJIBIKIA MJAMZITO NA ANAE NYONYESHA WAKIFUNGUA KWA KUOGOPEA MTOTO ........ 21

30- HUKUMU YA ALIYE ACHA KUFUNGA MIAKA MINGI BILA YA DHARURA........ 22

31- HUKUMU YA ALIYEACHA KUFUNGA MASIKU KADHAA BILA YA DHARURA ........ 23

32- HUKUMU YA KUMFUNGIA MTU ALIYEFARIKI KABLA YA KUIKAMILISHA RAMADHANI ........ 23

33-HUKUMU YA YULE ALIYE M-BUSU MKE WAKE YAKAMTOKA YEYE MANII........ 23

34- KUBAINISHA YALE YANAYO MLAZIMU YULE ALIYEZEMBEA KULIPA MPAKA IKAINGIA RAMADHANI NYENGINE ........ 24

35- HUKUMU YA ALIYEFUNGUA KWA KUDHANIA KUWA MUDA WA KUFUNGUA UMEFIKA KISHA IKAM-BAINIKIA KUWA NI KINYUME NA ALIVYO DHANI........ 24

36- NASAHA NA MAELEKEZO KWA WAADHINI KUHUSU JAMBO LA KUHAKIKISHA KUINGIA KWA WAKATI ........ 25

37- HUKUMU YA ALIYE AMKA KUTOKA USINGIZINI BAADA YA KUCHOMOZA JUA AKANYWA AKIDHANI KWAMBA BADO NI USIKU........ 26

38- KUBAINISHA FADHILA ZA KUFUNGA SIKU TATU KILA MWEZI ZA KUJITOLEA(ZA SUNNAH) KWA KUZIFULULIZA AU KUZITOFAUTISHA........ 26

39-HUKUMU YA KUIPWEKESHA SIKU YA JUMAMOSI KWA KUFUNGA FUNGA YA SUNNAH........ 27

40-HUKUMU YA KUFUNGA KABLA RAMADHANI KWA SIKU MOJA AU SIKU MBILI ........ 28

41-KUBAINISHA SABABU YA KUITWA SWALA YA TARAWEHE KWA JINA HILI ........ 28

42-HUKUMU YA KUHUDHURIA MWANAMKE SWALA YA TARAWEHE ........ 28

43-KUBAINISHA SIFA YA DUA YA QUNUTI NDANI YA RAMADHANI ........ 29

44- KUBAINISHA FADHILA ZA MASIKU KUMI YA MWISHO YA RAMADHANI NA MASIKU KUMI YA MWANZO YA DHUL HIJJAH [MFUNGO TATU] ........ 29

45-MIONGONI MWA ALAMA YA KUKUBALIWA MATENDO MEMA NI KUDUMU NAYO BAADA YA RAMADHANI ........ 30

46-HUKUMU YA QUNUTI KATIKA SWALA YA WITRI KWENYE SWALA YA TARAWEHE ........ 30

47-HUKUMU YA KUSHIKA MSAHAFU WAKATI WA SWALA ........ 31

48-HUKUMU YA KUSWALI TARAWEHE NYUMA YA IMAMU ANAESOMA QUR’ANI KWA HARAKA SANA.... 31

49-KUBAINISHA IDADI YA RAKAA ZA SWALA YA TARAWEHE ........ 32

50-HUKUMU YA DUA YA KUKHITIMISHA (KUMALIZIA) QUR’ANI ........ 32

51-HUKUMU YA KUSOMA DUA YA KUFUNGULIA SWALA KATIKA KILA RAKAA MBILI KATIKA RAKAA ZA TARAWEHE ........ 34
52-HUKUMU YA KUREFUSHA DUA YA QUNUTI KATIKA SWALA YA TARAWEHE ........ 34
53-HUKUMU YA KUDUMISHA KUWEKA DARSA BAADA YA SWALA YA TARAWEHE ........ 37
54-KUBAINISHA MAANA YA ITIKAFU NA SHARTI ZAKE ........ 37
55-KUBAINISHA ALAMA ZA USIKU WA LAYLATUL QADRI ........ 38
56-KUBAINISHA KIASI CHA ZAKATUL FITRI ........ 38
57-KUBAINISHA WAKATI WA KUWAJIBIKA ZAKA NA NANI ANAE STAHIKI ........ 38

Hii ni tarjama ya

# BAADHI YA FATAWA ZA FUNGA

ambazo ni fatwa za mheshimiwa Sheikh Abdul Aziz bin Abdallah bin Muhammad A'lu Sheykh ambae ni mufti mkuu wa Saudi Arabia

**Mwisho Allah -subhanahu wataala- pekee tunamuomba aijalie amali hii iwe ni safi kwa ajili ya kutafuta uso wake mtukufu na atuzidishie elimu yenye manufaa na amali njema zenye kukubaliwa.**

**Pia tunamuomba ALLAH mtukufu amnufaishe kwa fatwa hizi kila atakae zisoma na amlipe mheshimiwa Sheikh malipo bora kabisa na amrefushie umri wake katika twaa na kuwanufaisha waislamu,**

**AMIYN.**